Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

Шишәмбе
1 МАЙ
1990 йыл.
№ 52 (7558).
Хаҡы 3 тин.

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

## Байрам менән һеҙҙе, дуҫтар!

**Яҙ — миҙгелдәрҙең иң гүзәл осоро, ул үҙе үк байрам. Тик быйылғы яҙ нисектер бик ауыр килде. Һуҙар һауабыҙ ғына түгел, хатта эсер һыуҙарыбыҙ ҙа ағыуланды. Шул ауыр хис-тойғоларҙы еңеләйтергә тырышыпмы, ҡала Советы башҡарма комитетының культура бүлеге 1 Май байрамына үҙенсә яңылыҡ, йәм өҫтәргә уйлағандыр.**

# ШАУЛАҺЫН ЯҘҒЫ БАЙРАМ

1 Май көнөндә баш ҡалабыҙҙа «Ҡала көнө» байрамы уҙғарыла. Тантананың иң төп ваҡиғалары В. И. Ленин исемендәге майҙанда була. Иртән Өфөнөң төрлө мөйөштәрендә, төрлө майҙансыҡтарында байрам башланасаҡ. Ҡала халҡын бик ҡыҙыҡлы тамашалар көтә. Мәҫәлән, филармония эргәһендәге майҙансыҡта Ленин районының художество үҙешмәкәр коллективтары, хореография училищеһы, мәктәп уҡыусылары сығыш яһаясаҡ, спорт ярыштары, уйындар, аттракциондар ойоштороласаҡ. Ә Дим районында һуғыш һәм хеҙмәт ветерандары менән осрашыуҙар, кооператив тауарҙар һатыу, һәүәҫкәр рәссамдарҙың һүрәттәре һатыласаҡ. «Искра» кинотеатрында күп балалы ғаиләләр байрамы, ә ҡурсаҡ театры үҙ спектакленә инвалид балаларҙы ҡунаҡҡа саҡырған.

Был байрамда шулай уҡ һәүәҫкәр, профессиональ артистарҙан тыш музыкаль инструменттарҙа уйнаусылар, бейеү, йыр яратыусылар ҙа үҙ оҫталығын күрһәтә ала.

Һуңғы йылдарҙа ҡалабыҙҙа барлыҡҡа килгән милли ижади коллективтар араһынан, атап әйткәндә, «Тальянка», сыуаш һәм немец фольклор ансамблдәре лә байрамға биҙәк өҫтәйәсәк.

Байрам ҡаланың сәнғәт оҫталары менән генә сикләнмәй, республика райондарынан һәм сит өлкәләрҙән дә ҡунаҡтар киләсәк. Удмуртия, Татарстан, Йошкар-Ола, Чебоксарҙан фольклор коллективтары байрамда ҡатнашырға ҙур теләк белдергән.

Тик шуныһы һағайта төштө: байрамдың баш режиссеры Б. Ларионов «Вечерняя Уфа» газетаһына (96-сы һан) биргән интервьюһында бер башҡорт милли ижади коллективының да исемен иҫкә алмаған. Һәм быны асыҡлау өсөн баш режиссерға мөрәжәғәт иттем:

— Борис Андреевич, Башҡортостандың баш ҡалаһында үткәрелгән күләмле байрамдың башҡорт коллективтарынан тыш үтеүен нисек аңлатырға?

— Әйе, үкенескә ҡаршы, хәл шулай тора. Башҡортостан фәнни үҙәге Тарих, тел һәм әҙәбиәт институтының фольклор ансамбле, БДУ-ның «Йәнгүҙәл» һәм башҡа коллективтар байрамда ҡатнашыуҙан баш тартты. Беҙгә аңлатыуҙарынса, сәбәбе Өфөлә килеп тыуған экологик афәткә бәйле. Шулай уҡ башҡорт райондарынан милли коллективтарҙы саҡырыуға «Аҡ тирмә» етәкселеге лә ризалыҡ бирмәне.

Яуап нигеҙле, тос ҡына булһа ла, миндәйҙәр эске ҡәнәғәтһеҙлек тойғоһо тынғы бирмәне. Ошоға бәйле мин «Аҡ тирмә»нең рәйесе С. Йәнтүриндән аңлатма биреүҙе һораным.

— Беренсенән, был байрамды «Аҡ тирмә» ойоштормай, —тине ул,—икенсенән, республиканың бөтә башҡорт фольклор коллективтарына беҙ бер ниндәй ҙә бойороҡ бирә алмайбыҙ. Ә инде ҡатнашырға теләүселәрҙе тәбрикләйбеҙ генә...

Беҙҙең төрлө урындарға күп тапҡырҙар шылтыратыуҙан һуң: «Тарих, тел һәм әҙәбиәт институтының «Ҡобайыр» фольклор ансамбле ҡатнаша», — тигән яуап алдыҡ. Нисек кенә булмаһын, бөтәгеҙҙе лә 1 Май көнөндә «Ҡала көнө» байрамына саҡырабыҙ.

**Р. ӘЛМӨХӘМӘТОВА.**

Рәмзилә ХИСАМЕТДИНОВА

### *Башҡайыңды күтәр, умырзаям*

Уйһыуҙарҙа өйкөм-өйкөм ҡарҙар,
Әйтерһең дә, төркөм-төркөм ҡаҙ.
Яндарымда умырзаяларҙы
Бәпкә итеп һипкән көләс яҙ.
Күктә болот,
Ҡара төйләгәндәй,
Бәпкәләрҙе күҙләй тибергә.
Бәпкә көткән йүгерек ҡыҙҙай,
Ҡояш
Болоттарҙы ҡыуып ебәрә.
Көйәһеңме, ғүмерем зая, тиеп,
Умырзаям, йөҙөң һарғайған.
Күҙ йәштәре кеүек һыуҙар аға
Һабаҡ аҫтындағы ҡарҙарҙан.
Һулышығыҙ менән йылытығыҙ.
Яҙ сәскәһен, апрель елдәре.
Ул етәкләп алып сыға ергә
Яҙ айының башҡа гөлдәрен.
Башҡайыңды күтәр, умырзаям,
Күҙелдәрең менән күккә аш!
Күк түшенә, умырзая һымаҡ,
Тиккә ҡаҙалмаған ай-ҡояш!

## МАЙ

# ИНТЕРНАЦИОНАЛИЗМ НИҘӘН БАШЛАНА

## (РСФСР ПЕДАГОГИЯ ЙӘМҒИӘТЕ ПЛЕНУМЫНАН ҺУҢ УЙЛАНЫУҘАР)

Үткәндәрҙән етди һабаҡ алып, беҙгә хәҙерге этапта ленинсы милли политиканы тормошҡа ашырыу буйынса кисектергеһеҙ саралар күрергә, яңыса фекерләү принциптарына ярашлы рәүештә милләт-ара мөнәсәбәттәрҙе камиллаштырыу буйынса бөтә эште тағы ла юғарыраҡ кимәлгә күтәрергә кәрәк. Ошо ғәйәт ҙур бурысты хәл итеүҙә халыҡ мәғарифы айырым урын тота.

РСФСР Педагогия йәмғиәте Башҡортостан бүлегенең ошо мәсьәләгә арналған һуңғы пленумында әйтелеүенсә, хәҙерге ваҡытта милләт-ара мөнәсәбәттәрҙең киҫкенләшеүе экономик ҡыйынлыҡтар, производство мәсьәләләре, интернациональ тәрбиәнең үҙ ағышына ҡуйылыуы, союздаш республикалар, төрлө региондарҙың социаль йәһәттән бер тигеҙ үҫмәүе менән бәйләнгән. Әммә бында милли-мәҙәни, шул иҫәптән мәғариф өлкәһендәге ихтыяждарҙы ҡәнәғәтләндереүҙәге кәмселектәр ҙә һуңғы ролде уйнамай.

Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, үҙ туған телен, тарихын, әҙәбиәтен белмәгән бер нисә быуын кешеләре барлыҡҡа килде. Йолаларыбыҙ, ғөрөф-ғәҙәттәр, һөнәрҙәр юҡҡа сыға. Ҡайһы бер халыҡтарҙың үҙҙәренең милли тамырҙарын онотоу ҡурҡынысы тыуа. Милли мәсьәләләр мәңгелеккә «хәл ителде» тип иҫәпләгән байтаҡ йылдар буйы күп ауылдарҙа, ҡалаларҙа, поселоктарҙа балалар әсә телдәрендә уҡыуҙан мәхрүм ителде.

Миҫал өсөн йыраҡҡа китергә түгел. Дәүләкән ҡалаһындағы башҡорт мәктәбе тип иҫәпләнгән 3-сө мәктәптә, мәҫәлән, һуңғы йылдарҙа башҡорт кластарында тирә-яҡ ауылдарҙан килгән балалар ғына уҡыны. 2-се һигеҙ йыллыҡ мәктәптәге татар кластары иһә тора-бара бөтөнләй бөттө. Ә ошо райондағы Хөсәйен ауылынан илле-алтмышлаған бала үҙҙәрендә өс класты башҡортса тамамлап, мордва ауылындағы Филипповка һигеҙ йыллыҡ мәктәбендә русса уҡыны. Филипповканың үҙ уҡыусылары һуңғы йылдарҙа ун биш-егермеләп булдымы-юҡмы икән? Шулай итеп, Хөсәйен балалары, берҙән ни үҙҙәренең әсә телдәрен, ни рус телен ныҡлап өйрәнә алмай ҡалды, икенсенән, башҡорт ауылында үҙ телдәрендә уҡыған балаларға математика, тәбиғәт фәндәрен русса үҙләштереү ауырға тура килә. Өсөнсөнән, аҙналар буйы өйҙәренән, ата-әсәләренән айырылып, уҡыусылар мәктәп ҡаршыһындағы интернатта йәшәй.

Әлшәй районындағы Әбделкәрим ауылында ла күп йылдар буйы үҙҙәрендәге башланғыс мәктәптә башҡортса уҡып, күрше ауылдағы Әбдрәшит урта мәктәбендә, хатта барлыҡ класс тиерлек башҡорт балалары булыуға ҡарамаҫтан, татарса уҡынылар. Сөнки Әбдрәшиттең бөтә уҡыусылары тиерлек һуңғы ваҡытта ошо мәктәптәге рус кластарына йөрөнө. Бына һиңә әсә телендә уҡыу!

Ошондай аяныслы хәлдәргә миҫалдарҙы күп килтерергә мөмкин. Улар ни сәбәпле барлыҡҡа килде һуң?

Был күңелһеҙ күренештәр мәңгегә бөтөрөлһөн, улар йәнә ҡабатланмаһын өсөн беҙгә нимә эшләргә? Юғарыла телгә алынған пленумда әйтеп үтелеүенсә, иң беренсе ципатта ата-әсәләр араһында киң аңлатыу эше алып барырға. Бала тыуғандан алып әсә телендә һөйләшһен. Тәбиғи, бының өсөн өлкәндәрҙең ғаиләлә туған телдәрендә һөйләшеүе мотлаҡ. Йәнә шулай ҙа була: өйҙә туған телендә һөйләшкән бала яслегә, баҡсаға барғас, унда милли төркөмдәр булмаһа, ҙур ҡаршылыҡҡа осрай. Сабыйға рус телендә һөйләшкән тәрбиәсеһе һәм ундағы балалар менән аралашыу бик ауырға тура килә. Быға ла миҫалдарҙы етерлек килтерергә була. Күп кенә ҡала ерҙәрендә, район үҙәктәрендә, хатта ауылдарҙа кадрҙар юҡлыҡҡа, башҡа сәбәптәргә һылтанып, ясле-баҡсаларҙа башҡорт группалары асылмаған. Мәҫәлән, Өфө ҡалаһының иң ҙур микрорайондарының береһе Сипайлово ла шулай. Өйҙә, ясле-баҡсала үҙ телендә һөйләшеп үҫмәгән бала нисек итеп башҡорт мәктәбенә йәки рус мәктәбенең башҡорт класына уҡырға барһын? Уның өсөн әсә теле сит ил теленә әйләнгән.

Әлбиттә, ҙур үҙгәрештәр булмаһа ла, был тәңгәлдә бер ни тиклем алға китеш бар. Мәҫәлән, Учалы ҡалаһының, Хәйбулла районының мәктәпкәсә балалар учреждениеларында ошо мәсьәләгә етди әһәмиәт бирелә. Республика ауылдарында, район үҙәктәрендә, хатта ҡалаларҙа, ауырлыҡ менән булһа ла, мәктәптәрҙә яңынан башҡорт кластары асылды. Ҡайһы бер уҡыу йорттарында ике теллелек мәсьәләһен хәл итеүҙә бер аҙ тәжрибә тупланды.

Өфө ҡалаһы Калинин районындағы 112-се мәктәптә башҡорт класы бынан ун йыл элек асылғайны. Былтыр беренсе сығарылыш булып, был класты тамамлаусылар төрлө юғары уҡыу йорттарына уҡырға инде. Ошо ҡыуаныслы һөҙөмтәгә нисек өлгәшелде һуң? Был, бөтәһенән элек, туған тел һәм әҙәбиәт уҡытыусыһы И. Ғ. Нәбиуллинаның оло хеҙмәтен, мәктәп администрацияһының ошо мөһим мәсьәләгә заманса ҡарашының һөҙөмтәһе.

Тынғыһыҙ, уйлап эш итеүсән, ҡуйған маҡсатына ирешеүҙә үтә ныҡышмалы педагог Йыһания Ғәлиевна Нәбиуллина иң тәүҙә ата-әсәләр араһында, микрорайонда йәнле эш йәйелдерҙе. Уларҙы ошо эштең мөһимлегенә ышандыра алды. Балалар беренсе класҡа йыйылғас та, ата-әсәләр менән бәйләнеште һис кенә лә күҙ уңынан ысҡындырманы. Уларҙы мәктәптәге бөтә кисәләргә, осрашыуҙарға саҡырҙы.

— Туған тел — кешенең эске донъяһы, рухи байлығы, күңел көҙгөһө ул,— ти Йыһания Ғәлиевна. — Кеше үҙенең кем икәнен, социаль сығышының, милләтен белмәй икән, уның халҡына, Тыуған иленә һәм башҡа милләт кешеләренә ихтирам менән ҡарауы мөмкин түгел. Тимәк, кешелә патриотизм, интернационализм кеүек изге тойғолар фәҡәт туған телдән, милли ғорурлыҡтан башлана. Бөгөн был йәһәттән беҙгә, тел һәм әҙәбиәт уҡытыусыларына, бигерәк тә ҙур яуаплылыҡ йөкмәтелә.

—Рус мәктәбендә башҡорт телен өйрәнеүсе уҡыусыларҙы тиҙ генә уҡый-яҙа белергә, һөйләшергә, сығыш яһарға өйрәтә һалып булмай, — тип дауам итте һүҙен И. Ғ. Нәбиуллина.— Уларҙа ошо фәнгә ҡарата һөйөү тәрбиәләү маҡсатында төрлө эш формаларына мөрәжәғәт итергә тура килә. Һәр дәрес башланыр алдынан бөгөн үтәсәк темаға яраҡлаштырыбыраҡ, Ҡараһаҡал, Батырша, Салауат Юлаев, Баһау Нуриманов, Шәһит Хоҙайбирҙин, Бәхтегәрәй Шафиев, Миңлеғәли Ғөбәйҙуллин, Таһир Күсимов, Муса Гәрәев кеүек ҡаһармандарыбыҙ, атаҡлы яҙыусыларыбыҙ, артистарыбыҙ, композиторҙарыбыҙ, башҡа күренекле сәнғәт эшмәкәрҙәребеҙ, бөтә илгә даны таралған хеҙмәт батырҙарыбыҙ тураһында йәнле әңгәмәләр үткәреү осраҡлы түгел. Ошо эштәрҙе кластан тыш, дәрестән һуң дауам итеү, төрлө әҙәби түңәрәктәр, «Урал» фольклор ансамбле (уға төрлө милләт балалары йөрөй), үҙешмәкәр, йәш хәбәрселәр түңәрәктәре, күңелле осрашыуҙар клубы эшен ойоштороу бик отошло. Дәрестә баланы уҡыуға-яҙыуға өйрәтеү менән бер рәттән, поэзия минуттары үткәреү, йыр йырлатыу, бейеү элементтарын физкультминутка аша биреү ҙә ифрат файҙалы. Таҡмаҡтар әйтеү, йомаҡтар сисеү, ҡумыҙҙа, ҡурайҙа уйнарға өйрәтеү уҡыусыларға туған телде тәрәнерәк аңларға ярҙам итә. Был уларҙа фольклорға, халҡыбыҙҙың үткәненә ҡарата ҡыҙыҡһыныу тыуҙыра. Йыл һайын күренекле даталарға, Башҡорт АССР-ы төҙөлөү көнөнә бағышлап, һанап бөткөһөҙ кластан тыш эштәр үткәрелә. СССР-ҙың халыҡ артисы Заһир Исмәғилев, Хөсәйен Әхмәтов, йәш композитор Салауат Низаметдиновтар менән осрашыуҙар балалар күңелендә оҙаҡ һаҡлана. Уларға бөтә мәктәп уҡыусылары, уҡытыусылар, ата-әсәләр саҡырыла. Яҙыусылар, шағирҙар, артистар менән осрашыу тантаналары ла балаларҙың бөгөнгөләй күҙ алдында. «Әсәм теле — сәсән теле» байрамына Рәми Ғариповтың тормош иптәше Надежда Васильевна менән шағир Хәсән Назаровты саҡырҙылар. Башҡортса концерттарға, спектаклдәргә йөрөүҙе, әсә телендә сыҡҡан газета-журналдарға яҙылыу һәм уларҙы даими уҡып барыуҙы ла бик мөһим һанай Йыһания Ғәлиевна.

Күренеүенсә, алдынғы уҡытыусының балаларҙы уҡытыу-тәрбиәләү буйынса оло эше һәр төрлө маҡтауға лайыҡ һәм уны Педагогия йәмғиәтенең бөтә тәүге ойошмаларында төплө өйрәнергә, таратырға кәрәк.

**Ф. ЗАРИПОВ,**
**РСФСР Педагогия йәмғиәте Башҡортостан бүлегенең яуаплы секретары.**

**ВЛКСМ-дың Благовар район комитеты эргәһендәге йәштәр үҙәгендә кафе эшләй. Уның хужабикәһе Фәнүзә Сәләхова һәр кемде көләс йылмайып ҡаршылай, емеш һуттары, ҡамыр аҙыҡтар менән һыйлай. Киләсәктә кафеға туңдырма аппараты һәм башҡа кәрәк-яраҡ алырға уйлайҙар. Ул саҡта ассортимент тағы ла бай буласаҡ.**

**Йәштәр кафеһында дискотекалар үткәрелә, видеофильмдар күрһәтелә. Ғөмүмән, күңел асыу саралары ошонда уҙғарыу традицияға инеп китте.**

**Яңыраҡ XXII партсъезд исемендәге һәм «Октябрь» колхоздарының командалары араһында КВН булып үтте. Уны ойоштороуҙа Фәнүзә лә ярҙамлашты.**

**ҺҮРӘТТӘ: Фәнүзә Сәләхова.**

**Ю. КӘРИМОВ фотоһы.**

# Киләсәк быуын нисек йәшәр?

**ӨФӨЛӘГЕ 20-се МӘКТӘПТЕҢ ӨЛКӘН КЛАСС УҠЫУСЫЛАРЫ «ҠАЛА КӨНӨ» ТУРАҺЫНДА ФЕКЕР ЙӨРӨТӘ.**

**Әлфиә СОЛТАНОВА:** —1 Май — Халыҡ-ара хеҙмәтсәндәрҙең теләктәшлек байрамы ул. Элгәре бөтә халыҡ демонстрацияларға «Партияға дан!», «Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!» кеүек ялҡытҡыс һәм бер төрлө лозунгылар күтәреп сыға ине. Митингыла хөкүмәт республиканың һәйбәт яҡтарын ғына күрһәтеп, етешһеҙлектәре хаҡында ләм-мим өндәшмәне. Минеңсә, маевкала бөтә хеҙмәтсәндәрҙең проблемалары хаҡында асыҡтан-асыҡ һөйләргә кәрәк.

**Наил ЙӘҒӘФӘРОВ:** — Быйыл 1 Майҙа Өфөлә «Ҡала көнө» буласаҡ. Тимәк, был көндө бөтә ҡала халҡы киләсәгебеҙ һәм бөгөнгөбөҙ, экономика һәм экология тураһында бер төптән фекер йөрөтөргә тейеш. Мин митингыла «Йәшлек» газетаһына ярҙам ҡулы һуҙырға саҡырасаҡмын.

**Динара ҠАМАЕВА:** — Байрам көнөндә бығаса йола буйынса күмәкләп демонстрацияға сығып, лозунгылар, юлбашсыларҙың портреттарын тотоп, уларҙы ҡабартып маҡтап, «Ура!» ҡысҡырып, майҙандан үтә инек. 72 йыл буйы шатландыҡ — әҙ генә уйланырға кәрәктер. Ниңә Башҡортостан бөтә байлыҡтарын ситкә ебәреп, хәйерсе хәлендә йәшәй? Химия заводтарынан тонсоғабыҙ — һабынды талонға һатып алабыҙмы? Ҡала көнөндә «Башҡортостанға Союздаш республика статусы бирергә!», «Ябай хеҙмәтсәндәрҙең матди хәлен яҡшыртырға!», «Һыуҙы, һауаны ағыулаусы химия заводтарын ябырға!» тигән лозунгылар яңғырарға тейеш.

**Азат БӘҘРЕТДИНОВ:** — Ҡала көнөндәге митингыла башҡорт халҡының хоҡуҡһыҙлығы, «Йәшлек» газетаһының ауыр хәле хаҡында һүҙ алып барырға кәрәк. Беҙҙә йәштәрҙе таркау, эшлекһеҙ, етди түгел, тип әрләйҙәр, ә ғәйеп уларҙа ғынамы икән? Егеттәр һәм ҡыҙҙар ағайҙары һәм апайҙарынан өлгө ала бит ул. Минеңсә, йәштәргә ышаныс аҙ. Ул мәктәптән үк һиҙелә.

**Эльвира ИМАНҒӘЛИНА:** — Башҡорт йәштәре үҙҙәренең илен, телен, ғөрөф-ғәҙәттәрен ихтирам итә икән, ҡала көнөндәге митингыла телде һәм илде яҡлау буйынса фекер алышырға, иҫ киткес ауыр шарттарҙа сыҡҡан «Йәшлек» газетаһына теләктәшлек белдерергә тейеш.

**Ләйсән ИҘРИСОВА:** — Быйыл 1 Майҙа урамға үҙ теләктәре менән сыҡҡан кешеләр айырыуса күп булыр, тип уйлайым, сөнки бөгөн «алһыу хыялдар» менән йәшәп булмай. Мин үҙем Рауил Бикбаевтың «Халҡыма хат» шиғырынан «Уян, халҡым, ҡуҙғал, милләтем!» тигән һүҙҙәрҙе девиз итеп алам. Үҙ киләсәгебеҙгә битараф булмайыҡ, көсөбөҙгә һәм мөмкинлектәребеҙгә таянайыҡ. Тормошҡа ышанысыбыҙҙы юғалтмайыҡ!

**Гүзәл БАЯЗИТОВА:** — Беҙҙең тарих онотолған, тәбиғәт бөтөрөлгән, телебеҙ баҫылған, республиканың йәштәр газетаһына юл бирелмәй. КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетында бер башҡорт та юҡ... 72 йыл буйы ошоға килдекме беҙ? Митингыла ерле халыҡтың талаптары яңғыраһын ине.

**Айгөл НАСИРОВА:** — Халыҡ мәнфәғәттәренә дөйөм битарафлыҡ ҡалабыҙға экологик афәт килтерҙе. Һауа һулауы, һыу эсеүе, тәҙрәне асып, йоҡларға ятыуы хәүефле була башланы. Үҙебеҙ өндәшмәй йәшәгәс, ил өҫтөнә бәлә артынан бәлә килә. Тирә-яҡ мөхитте һаҡларға тырышмайбыҙ ҙа. Шулай, вайымһыҙлығыбыҙ арҡаһында, телебеҙҙән дә яҙып барабыҙ. Киләсәк быуынға нимә тапшырырбыҙ икән? Ҡала көнөндә урамдарға сығып, ошо хаҡта уйлашайыҡ.

Материалдарҙы
**З. ХАНОВА** әҙерләне.

# ҺЫНАУ

ФӘРИТ Ноғомановтың Әсәң кирбес заводы директоры итеп тәғәйенләнгән сағы ине. Эште ул заводҡа капиталь ремонт үткәреүҙән башланы. Шул арҡала производство ҡеүәтен ныҡытырға ла, социаль-культура биналары төҙөргә лә юл асылды. Ҡыҫҡа ғына ваҡыт эсендә технология линияһын сафҡа баҫтырыу эштең уңышын хәл итте. Бер-бер артлы балалар баҡсаһы, торлаҡ йорттар, дөйөм мунса файҙаланыуға тапшырылды. Йәш коммунист өсөн был завод ұҙаллы хеҙмәттең тәүге мәктәбе булғанлығын һөйләп тормайым.

Ғүмер үткән һайын, кеше үҙенең бала саҡ хыялдарына йышыраҡ әйләнеп ҡайтыусан. Дүртөйлө районының Кешел ауылында тыуып-үҫкән Фәрит тә тыуған төйәген бер ҡасан да ташламаҫҡа һүҙ биргәйне. Институтта уҡып, инженер-механик һөнәре алып сығыуы ла шуға бәйле ине. Был турала КПСС-тың Саҡмағош район комитетының беренсе секретары Наил Хәснийәров та яҡшы белә. Һәр яҡтан аҡһап килгән Киров исемендәге колхозға председатель булырға Ноғоманов ризалашмаҫмы икән? Хужалыҡ та, район да отор ине, тип фараз итә ул.

Был тәкдимдән Фәрит башта аптырабыраҡ ҡалды. Үҙе туплаған татыу, яңылыҡты яратҡан эшселәр коллективы менән хушлашырғамы ни һуң? Беренсенән, уңайлы квартираһын, йорт аша ғына торған мәктәпте, балалар баҡсаһын ҡалдырып китеү йәл. Икенсенән, дәрәҫ аңларҙармы райондаштары? Бәхет эҙләп китә, тимәҫтәрме? Әллә көстә һынап ҡарарғамы?

Әсәһе, һуғыш һәм хеҙмәт ветераны Нурҙиҙә үҙе тап бына райондың ул барасаҡ Митрә-Әйүп ауылынан бит. Тимәк, әсәһе яҡлап тамыры ла шунан тармаҡланған. Атаһы һуғыш ветераны, пенсионер-уҡытыусы Мөхәмәтнур ағай ҙа улының ниәтенә фатиха ҡылды. Ә әсәһе, балаһының тормошта бер баҫҡысҡа күтәрелергә йыйыныуын күреп, кәңәш бирҙе: «Улым, халыҡ менән эш итәһең. Берүк, кешене нахаҡҡа рәнйетеүҙән һаҡлан».

Был һүҙҙәрҙең асылын аңлай ине Фәрит. Урта звено кадрҙарының ябай колхозсыға ҡарата иғтибарһыҙлыҡ, мәнфәғәттәрен һанға һуҡмау, үҙ тирәһенә ялағай-ҡуштандарҙы әйәләштереү күренештәре менән аҙ осрашманы.

Бына ул колхоз председателе итеп һайланды. Уны борсоған хәлдәр күп ине. Юлдарҙың рәте юҡ, культура-ағартыу учреждениелары ярым емерек. Хеҙмәт шарттары ауыр, ярлылыҡ, бөлгөнлөк хөкөм һөрә. «Бына ошо хәл инде йәштәрҙең ауылдан биҙеүенә килтергән нәмә», — тип һығымта яһаны ул.

Был урта буйлы, имәндәй таҙа кәүҙәле ир-егет һүҙен һүҙ итә торғандарҙан булып сыҡты. Дилбегәне үҙ ҡулына алыуына ни бары дүртенсе йыл, ә кировтарҙың тормошо ыңғай яҡҡа үҙгәрҙе. Кем менән генә һөйләшмә, үҙҙәрендә сафҡа баҫҡан өр-яңы ҡаралтыларға ғорурлыҡ менән төртөп күрһәтә.

— Ҡарағыҙ әле, — тине миңә оператор Фәҙел ағай Йосопов. — Ниндәйерәк мал аҙығы цехы төҙөп ҡуйҙыҡ. Кнопкаға баҫып ҡына эшләйҙәр малсылар.

Ауыл кешеһенә хас ғорурлыҡ менән әйтелгән был һүҙҙәрҙә ҡыуаныу тойғолары күренеп тора. Һыйыр малдары һимертеү комплексында эшләүсе Венер Туҡматовтың да әйтәһе һүҙе бар.

— Комплекстың дүрт корпусын сафҡа баҫтырҙыҡ, — ти ул. — Ә һеҙ беҙҙең йәйге лагерҙарҙы, иген таҙартыу пунктын, яңы ашхананы, 12 квартиралы яңы торлаҡ йортто күргәнегеҙ бармы?

— Ремонт мастерскойы, йылы автогараж һалынды. Ҡомташ юл күтәртелде, — тип өҫтәргә ашыҡты баш зоотехник Фәнил Хужин.

Сыйрышбаш ауылына һыу үткәрелде, балалар баҡсаһы асылды. Культура йорто тиҙҙән файҙаланыуға тапшырыласаҡ, ауылдарҙа газ янасаҡ. Суртанбаш ауылы электр менән йылытыуға күсереләсәк. Ошолар хаҡында береһен-береһе бүлдерә-бүлдерә шатланып һөйләй ауыл халҡы.

— Быйыл уҡ үҙебеҙҙең көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү йортон, амбулаторияны һала башлайбыҙ. Эшкә килгән терапевт, педиатр, теш врачтарын квартира менән тәьмин итеү мөмкинлеге тыуа. Аҫырарға теләүселәргә колхоз фермаһынан малын да бирәсәкбеҙ, бөтәһен дә колхозсылар менән бер кимәлдә хеҙмәтләндерәсәкбеҙ, — ти председатель.

Хеҙмәт шарттары ла байтаҡ яҡшырған. Малсылар аҙнаға бер тапҡыр ял итә. Эш сәғәттәренең ҡыҫҡарыуын да иҫкә алырға кәрәк. Мал һимертеүселәрҙе генә алайыҡ. Иртәнге сәғәт 8-ҙән киске 6-ға тиклем эшләй улар. Һауынсылар ҙа фермаға ҡара таңдан түгел, иртәнге 8-ҙән генә бара.

ҺӘР һыйырҙан йыллыҡ уртаса һауым уҙған өс йылда 397 килограмға артып, былтыр уртаса 3441 килограмға етте. Һәр баш малды дәүләткә тапшырыу ауырлығының 4 центнер ҙа 40 килограмдан кәмемәүе лә ҙур ҡаҙаныш.

Бер ваҡиға хаҡында тулҡынланып хәтерләне Ноғоманов.

— Эш башлаған беренсе айҙар ине, — ти ул. — Иптәшем Хәлимә менән өйгә ҡайтып барабыҙ. Бер тыҡрыҡтан ҡаршыға кашауайҙа ҡатыны менән елдергән бригадир ярҙамсыһы килеп сыҡты. Ә урамдың икенсе яғында бер әбей бәләкәй сана менән һөйрәп һалам алып ҡайтып килә. Атлыны туҡтаттым. Теге әбейҙе күргәс, ул да уңайһыҙланды. Киҫкә тиклем әбейҙең ихатаһына бер йөк һалам илтеп бушатырға ҡуштым. Шулай эшләнде лә. Артабан халыҡты бесән, һалам менән тәьмин итеүҙә өҙөклөк бөтөрөлдө.

Председатель саҡ ҡына уйланып торҙо ла дауам итте:

Һеҙгә тағы ла бер миҫал. Иген бүлгәндә бөтәһен дә бер аршин менән үлсәгәндәр. Хеҙмәтенә ҡарап, бераүҙәргә 30—40 центнер иген бирелергә тейеш, ә тоталар ҙа киҫәләр икән. Башта йыш ҡына: фәлән кеше ҡулаҡ була инде, аҡсаны күрәп ала, тигәндәрен дә ишетергә тура килде. Ә миненсә, хеҙмәт хаҡының эшләп алынғаны һәм эшләп алынмағаны була. Эшсән кешеләр менән ялҡауҙарҙы бер урынға ҡуйырға ярамай.

— Һаламды көҙҙән үк баҫыуҙан ат менән килтертәбеҙ. Иң башта Абруй Вәлиуллин. Әсбах Хәсәнов кеүек пенсионерҙарҙы тәьмин итәбеҙ, — ти председатель. — Бесән өләшкәндә лә тигеҙһеҙлеккә юл ҡуймайбыҙ.

Ә мине иң шатландырғаны — пенсионерҙарға игенде бушлай бирелеүе, утын килтереүгә, бесән ташыуға транспорттың түләүһеҙ булыуы. Йәштәр хаҡында хәстәрлек күреүҙәре лә күңелдә ыңғай тойғо ҡалдырҙы.

— Әле колхозда һуңғы дүрт йылда ғына хәрби хеҙмәттән ҡайтып урынлашҡан 30-ҙан ашыу кеше эшләй, — ти партия ойошмаһы секретары Вил Дәүләтов. — Шофер Раил Сәлимов, механизаторҙар Роберт Ялаев, Винарис Миңнеғолов кеүек йәштәр бәхеттәрен тыуған ерҙәрендә таптылар.

Кем колхозда эшләп, Совет Армияһына китә, ярты хеҙмәт хаҡы һаҡланып, һаҡлыҡ кенәгәһенә күсерелә бара. Армиянан хеҙмәт итеп ҡайтыуҙарына, тормош башлап ебәреү өсән, аҡсалары йыйылып ята. Күптән түгел тағы ла бер яңылыҡ индерелде. Элекситкә китеп тә ауылға яңынан ҡайтып йорт һалырға теләүселәргә колхоз 10 мең һум күләмендә ссуда бирә. Ун йыл эсендә шуның яртыһы түләнеүе шарт, ә ҡалған өлөшө колхоз ярҙамы иҫәбенә ҡаплатыла. Шоферҙар Наил Хәсәнов һәм Ревинер Шәймөхәмәтовтар был яңылыҡтың файҙаһын башлап күрәләр ҙә инде.

ҮТКӘН йылды хужалыҡ 90 процент рентабеллелек, 2 миллион ярым һумға яҡын саф табыш менән тамамланы.

Бер аҙға вазифа мәшәҡәттәрен ҡалдырып тороп, Фәрит өйөнә ҡайтып керә. Бына йәмәғәте, балалары менән әңгәмә башлана. Өлкән ҡыҙҙары Айгөл ата-әсәһе уҡыған институттың шул уҡ факультетында белем ала. Ғаилә альбомындағы рәсемдәрҙе, шулай уҡ аталарына бирелгән Маҡтау грамоталарын, иҫтәлекле бүләктәрҙе ҡабат-ҡабат ғорурланып ҡарайҙар улар. Шул уҡ ваҡытта улар белә: аталары өсөн иң ҙур бүләк — ауыл кешеһенең шатлығы, ихлас рәхмәте.

**Ф. ЯРУЛЛИНА,**
журналист.

**ҺҮРӘТТӘ:** Фәрит Ноғоманов.
**Р. ӘХМӘТОВ** фотоһы.
Саҡмағош районы.

## ОЛИМПИАДАЛА ҠАТНАШЫП

Яҙғы каникул ваҡытында Пенза ҡалаһында — физика-математика һәм химия, Орелда биология буйынса Үҙәк зона уҡыусыларының Бөтә Россия олимпиадалары уҙғарылды.

Республика олимпиадаһында еңеп сығыусы түбәндәге 9—11 класс уҡыусылары Башҡортостан намыҫын яҡланы. ХИМИЯ БУЙЫНСА: Станислав Карчевский (9-сы класс, Өфө, 35-се урта мәктәп), Андрей Рыжков (10-сы класс, Өфө, 100-сө урта мәктәп), Максим Кашулинский (11-се класс, Өфө, 51-се урта мәктәп). ФИЗИКАНАН: Валерий Мифтахов (9-сы класс, Туймазы, 7-се урта мәктәп). Леонид Васильев (10-сы класс, Салауат, 17-се урта мәктәп), Илдар Ғиндуллин (11-се класс, Өфө, 114-се урта мәктәп). МАТЕМАТИКА БУЙЫНСА: Всеволод Лаптев (9-сы класс, Өфө, 39-сы урта мәктәп), Марат Шәмсетдинов (10-сы класс, Өфө, 114-се урта мәктәп), Ольга Дубова (11-се класс, Белорет, 14-се урта мәктәп). БИОЛОГИЯ БУЙЫНСА: Сулпан Фәрхетдинова (8-се класс, Нефтекамск, 7-се урта мәктәп), Юлия Вәлинурова (9-сы класс, Борай, 1-се урта мәктәп), Татьяна Ткачева (10-сы класс, Өфө, 35-се урта мәктәп). Олег Гринчук (11-се класс, Иглин, 3-сө урта мәктәп).

1988, 1989 йылдарҙағы Бөтә Россия һәм Бөтә Союз химия олимпиадалары призеры, 1990 йылдың июлендә Францияла уҙғарыласаҡ Халыҡ-ара химия олимпиадаһында ҡатнашыуға дәғүә итеүсе Рөстәм Исмәғилев, Өфөләге 35-се урта мәктәптең 11-се класс уҡыусыһы (химия уҡытыусыһы Лидия Николаевна Арбузова — БАССР мәктәптәренең атҡаҙанған уҡытыусыһы), конкурстан тыш ҡатнашып, йәнә юғары уңышҡа өлгәште — Бөтә Россия олимпиадаһы призеры булды. Шуның менән Париждағы Халыҡ-ара олимпиадала ҡатнашыуға лайыҡлы дәғүәсе икәнлеген тағы бер тапҡыр раҫланы.

Валерий Мифтахов та физика буйынса беренсе урынды яуланы. Ул Марат Шәмсетдинов һәм Татьяна Ткачева менән бергә РСФСР командаһына инде һәм 18—24 апрелдә Федерация намыҫын яҡланы.

Сираттағы Бөтә Союз олимпиадаһында еңеүҙәр теләйбеҙ уларға!

**Р. М. ХӘҘИСОВА,**
**БАССР Халыҡ мәғарифы министерствоһының белем биреү йөкмәткеһе, уҡытыу һәм тәрбиәләү ысулдары бүлеге.**

## БӨТӘҺЕ ЛӘ БАҪЫУҘА

«Путь Ленина» колхозының Андреевка бригадаһында сәсеүгә төштөләр. Дөрөҫ, әҙерлек эштәре 20 апрелдә үк башланғайны. 272 гектар майҙанда арыш оҫтәмә туҡландырылды һәм тырматылды. 700 гектар баҫыуҙа дым ҡапланған. 120 гектар арпа сәсолгән.

Хужалыҡ эшсәндәре киләһе уңышҡа нигеҙ һалыу өсөн аяҙ көндөң һәр сәғәтен файҙаланып ҡалырға тырыша. Йәш егеттәр айырыуса тырышып эшләй. Тракторсы Александр Родионов менән Николай Журавов агрегаттары тәүҙә дым ҡаплауҙа эшләгән, унан һуң 30 гектарҙа борсаҡ сәскән.

Хәҙерге ваҡытта дым ҡаплауҙа комсомолец Виктор Гаврилов эшләй, ул 300 гектар баҫыуҙы эшкәрткән. Георгий Соков менән Валерий Максимов агрегаттары 250 гектар ерҙе культивацияланы.

— Бөтәһе лә баҫыуҙа, хатта уҡыусылар ҙа, — ти бригадир Евгений Семенович Сергеев.

Ысынлап та, уҡыусылар Андрей Яковлев, Днас Ҡәҙерғоловтар «Беларусь» менән ашлама ташый, бригаданың парторгы Александр Полянский ашламаны сәскескә һалып тора. Электрик Сергей Сергеев та, төп эшенән айырылып, сәсеүселәргә ярҙамға килгән: сәскестә эшләй.

Туҡайға ҡайтып килгәндә ашлама складында Андреевка бригадаһының хисапсыһы Раил Исмәғилевты осраттыҡ. Арпа баҫыуына нитродиаммофос тоҡтарын тейәйҙәр ине.

— Бөтәһе 40 тонна ашлама индерелергә тейеш. Ул беҙгә етерлек күләмдә бирелде. Нитродиаммофосты арпа сәскән саҡта гектарына 100 килограмм индерәбеҙ, — ти Раил.

Андреевкала арпа 191 гектарға сәселә. Шуның 140 гектары ашлап сәселгән дә инде. Уңыш һәйбәт булһын өсөн, бөтә мөмкинлектәрҙе ҡулланалар Андреевкала. Ерҙәге дым кибеп бөтмәҫ элек сәсеп ҡалырға уйлағандар. Шуға ла 25 апрелдә көнө буйы ямғыр яуып, эшкә иртүк тотона алмау береһен дә ҡыуандырмаған. Ә төштән һуң ер ҡороу менән сәсә лә башлағандар.

**Г. РИЗУАНОВА.**
Ауырғазы районы.
**Н. АКМЕЕВ** фотоһы.

**Быйыл 5—6 февралдә, Советтар Союзы Геройы Х. Х. ЛАТИПОВ, СССР Фәндәр академияһының Башҡортостан ғилми үҙәгенең Тарих, тел һәм әҙәбиәт институты өлкән ғилми хеҙмәткәре, филология фәндәре кандидаттары А. КАМАЛОВ һәм Т. КҮСИМОВА, Башҡортостан уҡытыусылары белемен камиллаштырыу институтының туған тел кафедраһы ассистенты М. ДӘҮЛӘТШИНА, башланғыс кластар кабинеты методисы Г. ДИНИСЛАМОВА — 5 кешенән торған төркөм — Асҡын районында йөрөп ҡайтты. Х. Латипов «Совет патриотизмы», «Йәштәрҙе туған телде һөйөү, патриотизм рухында тәрбиәләү», А. Камалов «Ер-һыу атамалары», «Асҡын районы ауылдары тарихы», Т. Күсимова «Тел тарихы — халыҡ тарихы», «Көнбайыш диалектты өйрәнеү» тигән темаларға сығыш яһаны. Йәш ғалимдар М. Дәүләтшина, Г. Динисламова туған тел уҡытыуҙың торошон тикшереп, уҡытыусыларға методик ярҙам күрһәтергә тырышты.**

**Хәҙер уҡыусылар иғтибарына Т. КҮСИМОВАНЫҢ ошо командировка айҡанлы яҙылған мәҡәләһен тәҡдим итәбеҙ.**

# Асҡын тарафтарында

Асҡын районына юл төшөүен белгәс, юлға әҙерләнеүҙе СССР Фәндәр академияһының Урал бүлексәһе Башҡортостан ғилми үҙәгенең архивында һаҡланған Тарих, тел һәм әҙәбиәт институты тарафынан «Башҡорт теленең көнбайыш диалекты» темаһы буйынса 1954 йылда ойошторолған диалектология экспедицияһының материалдарын өйрәнеүҙән башларға булдыҡ. 427 биттән торған был ғилми отчеттың тәүге битендә экспедицияла ҡатнашыусылар тураһында: «Экспедиция етәксеһе: өлкән ғилми сотрудник — Т. Ғ. БАИШЕВ; экспедиция ағзалары: кесе ғилми сотрудниктар — Т. Х. ҠУСИМОВА, У. М. ҠӘЙҮМОВА, Мәскәү дәүләт университеты студенты Ә. Ғ. БИИШЕВ, СССР Фәндәр академияһының Тел ғилеме институты аспиранттары — Н. Х. ИШБУЛАТОВ, Х. Ғ. ЮСОПОВ», тип әйтелгән. Артабан экспедицияның маршруты, экспедиция булған төньяҡ-көнбайыш райондарҙың ауылдары һәм халҡы тураһында мәғлүмәт бирелгән. Экспедиция бер ай (10 июндән 9 июлгә тиклем) ваҡыт эсендә Асҡын, Балтас, Борай, Яңауыл райондарының 37 (шул иҫәптән 30 башҡорт) ауылында булған. Экспедиция етәксеһе Таһир Ғәләмович БАИШЕВ, башҡорт теленең көнбайыш диалектын өйрәнеү мәсьәләһен яҡтыртып, былай тип яҙа: «Башҡорт халҡын һәр яҡлап ғилми рәүештә киң өйрәнеү Октябрь революцияһынан һуң ғына йәйелдерелде. Билдәле булыуынса, ошо экспедицияларҙа тупланған бай материалды ғилми өйрәнеү нигеҙендә башҡорт халҡының һөйләү телендә 3 диалект, 7 һөйләш билдәләнә һәм уларҙың таралыу сиктәре, территорияһы күрһәтелә. 1937 йылда башҡорт теле тарихында ошо диалект һәм һөйләштәрҙең картаһы барлыҡҡа килә. 1940 йылда үткәрелгән 2-се Бөтә Башҡортостан конференцияһында башҡорт теленең үткәндәге хәле, хәҙерге торошо һәм киләсәктә үҫеше мәсьәләләренә бағышланған мөһим докладтар тыңланыла һәм башҡорт диалекттары картаһы күрһәтелә. Конференцияла башҡорт телендә 3 диалект барлығы тураһындағы тезис ҡабул ителеп, башҡорт телен артабан өйрәнеүҙе дауам итеү өсөн, эшлекле күрһәтмәләр билдәләнә. Ләкин, төрлө ҡаршылыҡтар арҡаһында, был ғилми ҡараштар тормошҡа ашырылмай.

1951 йылда Өфөлә СССР Фәндәр академияһының Башҡортостан филиалы асылыу менән ғилми нигеҙгә ҡоролмаған төрлө ҡараштарға сик ҡуйыла. 1953 йылдың октябрендә Тарих, тел һәм әҙәбиәт институтында профессор Н. К. ДМИТРИЕВ ҡатнашлығында «Башҡорт телендә нисә диалект бар?» тигән темаға ғилми семинар үткәрелә. Башҡорт теле белгестәре, ғалимдарҙың киң фекер алышыуы нигеҙендә башҡорт телендә 3 диалект — көнсығыш, көньяҡ һәм көнбайыш диалекттары булыуы тағы бер мәртәбә раҫлана. Ошо семинарҙан һуң, көнбайыш башҡорттарҙың теле етерлек өйрәнелмәүен иҫәпкә алып, Тарих, тел һәм әҙәбиәт институты 1954/1955 йылғы дәүләт планына көнбайыш диалектты ғилми тикшереү темаһын индерә.

Көнбайыш башҡорттарҙың теле, тарихы, рухи һәм матди культураһы һ. б. киң этнографик планда өйрәнелмәүе тураһында беҙгә (1954 й.) экспедицияның тәүге көндәренән үк ишетергә тура килде. Был турала Асҡын районы Кубияз ауылы колхозсылары, тыуған яҡтарының тарихы юғала барыуына борсолоп, бына нимәләр һөйләне: «Ауылдың төньяҡ-көнсығыш яғында 2 гектар ҙурлыҡта зыярат бар ине. Шуны һөрә-һөрә бер гектарға ҡалдырғайнылар. Былтыр бер юлы һөрөп, ашлыҡ сәстеләр». Беҙ б у л ғ а н б а ш ҡ о р т ауылдарында халыҡ милләтен бер икеләнеүһеҙ «башҡорт», тип һәм үҙ һөйләү телдәрен дә «башҡорт теле» тип һанай ине (81-се бит). Ҡайһы берәүҙәр телдәре тураһында һүҙ сыҡһа: «Уртала ҡалған тел инде, Урал башҡорттарына барсаҡ, телебеҙне ҡарап, беҙне татар тиләр. Татарстанға сыҡсаҡ, телебеҙне ҡарап, беҙне башҡорт тип атайлар», — тип һөйләгәйнеләр. Был отчетта Урмияз ауылында татар теле уҡытҡан Ямал апай ВӘЛИӘХМӘТОВАНЫҢ (ул әле лә иҫән-һау) һөйләгәндәре теркәлгән: «Татар әдәби теле балалар өчен авыр. Укучылар бу мәсьәләгә керен китсәк, былай диләр: «Без башкорт милләтенән, безнең үз телебезне укырга хакыбыз бар». Телдә башкорт сүзләрен күп кыстыралар, язуда башкорт сүзләренән качырга тырышалар. Таза татар теленә өйрәтү кыен, сөйләгәнчә язалар. Мин килеп татар телендә сөйли башласам, мишәр, диләр, татарча әйткәнне, мишәрчә, диләр» (83-сө бит). Беҙ был (1954 й.) экспедицияла уҡыусыларҙың диктант, иншаларын тикшереп, уларға хас (типик) булған хаталарҙы асыҡларға тырыштыҡ. Иң күп хаталар һүҙҙәрҙә ч-ш-с өндәрен бутап яҙыуҙа күҙәтелде (мәҫәлән, печән урынына — бесән, ҡошлар — кочлар, жимеш — жимеч, аша-ача, агач-агаш, ялчы-ялсы, чәй-сәй, ачы-әсе, начар-насар һ. б.). Татар телендәге килми, белми, яши һ. б. формаһындағы ҡылымдар был һөйләштәрҙә килмәй, белмәй, йәшәй рәүешендә ҡулланыла. Был күренеш башҡорт теленең төп үҙенсәлектәренең береһен тәшкил иткән ай/әй, һ. б. дифтонгтары һаҡланыуы тураһында һөйләй. Урмияз, Иҫке Күскилде, Яңы Күскилде, Кубияз ауылдары һөйләшендә боронғо башҡорт теленең ҡайһы бер башҡа күренештәре һаҡланыуы ла күҙәтелде. Хәҙерге башҡорт әҙәби телендә сонор м, н, р, л өндәренән һуң ғәҙәттә һүҙҙәрҙең ялғауы яңғырау өндәр менән килә. Ҡатай һәм Табын ырыуы (Белорет районының Инйәр буйы һәм Архангель районы) башҡорттарының телендә был сонор өндәргә бөткән һүҙҙәргә ялғауҙар һаңғырау өндәр менән килә (мәҫәлән, миндә—минтә, үлде—үлте,, эшемдә — эшемтә һ. б.). Төрки телдәрендә (шул иҫәптән башҡорт телендә) бик боронғо һаналған -лты (-лте), -нты (-нте), -рты (-рте), -мты (-мте) күренеше ошо көнбайыш башҡорттар телендә лә һаҡланған. Кубияз ауылында 65 йәшлек Тауфетдинов Зәйнетдин ағайҙың (1954 й.) һөйләгәндәрен килтерәбеҙ: «Салдатта булмаҙым, алмаҙылар, прийемка 11 кеше барҙыҡ, шуларҙан мин бер үҙем ҡалтым». Икенсе миҫал: «Мин ҡарт булсам та үҙ эшемтә пирешмәйем әле. Беҙнең нәсел оҙаҡ йәшәй». «Минең әтәй мәрхүм туҡсанға етә яҙып үлте. Мин тә шуны ҡыумам микән...» Юғарыла һөйләгәндәр барыһы ла 1954 йылғы экспедиция ваҡытында теркәлгән мәғлүмәттәрҙән сығып төҙөлгән ғилми отчеттан алынды.

Беҙ 6 февраль көнө Асҡынға килеп төштөк. Район мәғариф бүлеге хеҙмәткәрҙәре менән танышҡандан һуң, ошо уҡ көндә район мәғариф бүлеге мөдире менән Кубияз мәктәбенә осрашыуға киттек. Беҙ барыуға мәктәптә дәрестәр тамамланғайны инде. Директор беҙҙе: «Һеҙ халыҡты инде башҡаса бутап йөрөмәгеҙ, беҙ татар теле уҡытабыҙ, 1-се класты ла татарса асҡанбыҙ», — тип ҡаршы алды. Шулай ҙа хәл-әхүәл һорашып, маҡсатыбыҙҙы аңлатып биргәс, уртаҡ тел тиҙ табылды. Клубта уҡыусылар, уҡытыусылар алдында һәр беребеҙ сығыш яһаныҡ һәм һуңынан әңгәмәләшкәндә ошондай сығыштар булды. «Башҡорт дәүләте беҙгә төкөрөп ҡараны, уҡытманы. Ана теле уҡытыусылары Татарстандан килгән булды. Китаптар юҡ. Башҡортса тәрбиә алманыҡ. Ситкә тибелгән булдыҡ. Ҡазандан килеп әле лә ҡартларҙан төрлө тарих яҙып йөрөйләр». Был һүҙҙәргә яуап итеп, беҙ бер генә һүҙ: «Торғонлоҡ йылдары...» — тигән булдыҡ. «Татарса уҡытҡан хәлдә лә, исмаһам, Башҡортостан географияһы ла юҡ бит!» — тигән әсенеү һүҙе лә булды. «Ул элек бар ине», — ти оло уҡытыусылар. Кубиязда үҙ теле, тарихы менән ҡыҙыҡһынған, күҙҙәре өмөт сатҡылары менән янып торған малайҙарҙы, ҡыҙҙарҙы күреп, күңел күтәрелһә лә, киткәндә кәйеф ҡырылды. Бының бер сәбәбе — мәктәптә (бер шкафта) 1-се класс өсөн булған башҡорт телендәге дәреслектәр, уҡыу-уҡытыу әсбаптарының «кәрәкһеҙгә» сығып, сүп булып өйөлөп, макулатураға тапшырылыуҙы көтөп ятыуы ине.

**Икенсе көндө, 7 февралдә, Урмияз урта мәктәбенә дәрестәр бөтмәҫ элек килдек. Бында башҡорт телен Баймаҡ ҡыҙы (Урмияз килене) Сәлимә Әнүәровна Йәнбәкова уҡыта. Дәрестәр тамамланғас, уҡыусылар, уҡытыусылар алдында сығыш яһайбыҙ... Урмиязда 1-се класс быйыл берәү һәм ул русса уҡытыла. Уҡытыусы эшендә ныҡ ауырлыҡтар кисерә, сөнки 1-се класҡа бында ҡалалағы кеүек русса һөйләшә белгән (йәки аңлаған) балалар килмәй. Тимәк, икенсе йылға 1-се класты башҡортса уҡытыу кәрәклеге көн кеүек асыҡ.**

Урмияздан һуң беҙҙең төркөм бүленде. Ҡотлос Ҡәнифовичты район үҙәгенә — Асҡын мәктәптәренә осрашыуға саҡырҙылар. Мәрхәбә Дәүләтшина район мәктәптәрендә «Башҡорт культураһы, әҙәбиәте һәм тарихы» тигән яңы курсты уҡытыуҙың торошо менән танышты. Шунан һуң улар Гөлфиә Динисламова менән Упҡынкүл тулы булмаған урта мәктәбендә булды. Бында башҡорт телен уҡытыуға ҙур иғтибар бирелә. Мәктәптә бөтә предмет уҡытыусылары ла башҡорт әҙәби телендә һөйләшә. Тимәк, башҡорт әҙәби теле мәктәптә аралашыу теле булып тора. Был уҡыусыларҙа туған телгә һөйөү тәрбиәләүҙә үҙе бер өлгө булып хеҙмәт итә. Уҡытыусылар коллективы берҙәм һәм тырыш, һәр уҡытыусы үҙ эшенә яуаплы ҡарай. Педагогик коллективтың эшен ойоштороуҙа мәктәп директорының тырышлығы, принципиаллеге хаҡында ла әйтеп китмәү ярамаҫ. Башҡорт теле уҡытыусыһы Вәлим Наушырбанович Наушырбанов үҙ предметының белгесе, оҫтаһы. Уның дәрестәре методик яҡтан юғары кимәлдә, бай йөкмәткеле үтә. Уҡытыусы ауылдың, ата-баба тарихын, ер-һыу атамаларын яҡшы белә. Ләкин Упҡынкүлдә мәктәп бинаһы бик иҫке һәм 10-сы, 11-се класҡа уҡыусылар ситкә, Арбаш урта мәктәбенә йөрөп, татар телендә уҡый. Упҡынкүлдәр был кластарҙың үҙҙәрендә булыуын һорай. Был үтенескә район мәғариф бүлеге мөдире: «Беҙ бында мәктәп төҙөтә алмайбыҙ, беренсенән, ара яҡын — 9 саҡырым ғына, икенсенән, БАССР Министрҙар Советының ҡарары кәрәк», — тип яуап биргән. Ошонда бер һорау тыуа. Арбаш — татар ауылына 60 уҡыусы өсөн типовой урта мәктәп бинаһы һалғанда ла БАССР Министрҙар Советының ҡарары булды микән? Әгәр булһа, ниңә улар уҡыусылар контингентын иҫәпкә алманы икән? Бөгөнгө көндә Упҡынкүл мәктәбе бөтә предметтарҙы ла башҡортса уҡытыуға күсерергә уйлай, тимәк, уларға был ынғай теләктәрен тормошҡа ашырыу өсөн ярҙам итергә кәрәк. Мотайылға мәктәбе лә башҡортса уҡытыуға күсергә ҡаршы түгел, тик уларҙың уҡыусылары Ҡаҙансы мәктәбенә йөрөп уҡый.

Беҙ Азат Камалов менән икәү Асҡын районының төпкелә тип һаналған Ҡашҡаға юл тотабыҙ. Ҡашҡа ауыл Советында кис һайлау алды йыйылышы булды, беҙ халыҡ менән осраштыҡ. Азат Әхмәҙуллович ололарға был яҡтарҙың ауылдарының тарихын, ә мин 1954 йылғы экспедиция һәм көнбайыш башҡорттарының теле, тарихы тураһында һөйләйем. Ололар тыуған яҡ тарихына битараф түгел, уларҙы бөтә нәмә ҡыҙыҡһындыра. 8 февраль көнө иртәнсәк Ҡашҡа урта мәктәбе менән танышабыҙ, башҡорт теле дәрестәренә инәбеҙ. Ҡашҡа урта мәктәбен БАССР һәм РСФСР мәктәптәренең атҡаҙанған уҡытыусыһы Әзғәт Зәйнетдинович Ғәлиәкбәров етәкләй. Директорҙың урынбаҫары Наил Ғаянович Хәйруллин — халыҡ мәғарифы отличнигы, мәктәптә бейеү, фольклор ансамбле етәксеһе. Башҡорт теле уҡытыусыһы Гөлнәзирә Рәсимовна Әйүпова — Мәсетле районы ҡыҙы (Ҡашҡа килене). 1984 йылда Башҡорт дәүләт педагогия институтын тамамлап, бында эшкә тәғәйенләнгән. Ошо ҡыҫҡа ваҡыт эсендә ул бай тәжрибә туплаған. Был мәктәптә башҡорт теленән Әнүзә Мостафовна Ғилфанова ла уҡыта. Ул 1984 йылда Стәрлетамаҡ педагогия институтын тамамлап килгән. Дәрестәрҙән һуң уҡытыусылар менән башҡорт теле уҡытыуына бәйле булған төрлө мәсьәләләр тураһында фекер алышабыҙ. «Башҡорт рәссамдарының картиналары юҡ, программала Әхмәт Лотфуллин, Рәшит Нурмөхәмәтов картиналары буйынса инша яҙыу ҡуйылған. Картиналарһыҙ нисек инша яҙҙырырға һуң?! Күренекле башҡорт яҙыусыларына бағышлап төҙөлгән махсус альбомдар ҙа беҙҙә юҡ. Башҡортостандың күренекле шәхестәре, революционерҙар, фән һәм культура әһелдәренең дә портреттарын күргәнебеҙ юҡ. Татарстанда кесе йәштәге балалар өсөн «Нәрсә ул?» тигән ике томлыҡ энциклопедия сыҡҡан, ә беҙҙә бәләкәйҙәр өсөн бер нәмә лә юҡ. Хатта 18 томлыҡ «Башҡорт халыҡ ижады»ның бөтә томдары ла беҙгә килеп етмәгән». Уйлап ҡараһаң «юҡ»тар күберәк шул. Шулай ҙа районда башҡорт телен уҡытыуҙа бөгөнгө көндә ыңғай күренештәр, йәнлелек бар. Быйыл Ҡашҡала бер башҡортса 1-се класс асылған. Икенсе йылға 1-се класҡа уҡыусылар күп буласаҡ, ике класс асыу күҙ уңында тотола. Ике класс та башҡортса уҡыр тигән өмөт бар.

Уҡытыусыларҙан башҡа ла районда тыуған яҡтарының, халҡының киләсәк яҙмышы өсөн борсолған кешеләр байтаҡ. Уларҙы халыҡтың культура, аң, белем кимәле борсой. Конкрет тәҡдим рәүешендә ҡыҫҡа ваҡыт эсендә һәр кешенең өҫтәлендә торорлоҡ (настольной книгой) Башҡортостан тураһында күп төрлө мәғлүмәт тупланған «Минең Башҡортостаным» белешмә (справочник) китап сығарыуҙы көнүҙәк талап итеп ҡуйыусылар ҙа булды. Ябай халыҡ араһында ла тарихтың онотола барыуына, бөгөнгөнө, киләсәкте уйламай йәшәүселәрҙе күреп көйөнгән кешеләр бар.

Беҙ асҡындар менән хушлашып киткәндән бирле уларҙың бер үтенесе күңелдән сыҡмай. Улар: «Башҡортостандан артистар, яҙыусылар, ғалимдар килһен, көтәбеҙ!» тип саҡырып ҡалдылар.

**Автор гонорарын «Йәшлек» газетаһына яҙҙырыу өсөн бүләк итә.**

---

**Миңлегөл ХИСАМОВА**

## ИЛАП-КӨЛӨП ҺЫУҘАР АҒА

Илап-көлөп һыуҙар аға,
Хәс тә тормоштоң үҙе.
Илар ерҙә көлә алһам,
Сабырлыҡтың мин үҙе.

Аҡ күңелем янып-
яңһып,
Ғүмер йомғағын һүтә.
Тыуған ерҙән сыңрап
киткән
Ҡоштар ҡайтыуын көтә.

Ҡоштар ҡанаты ҡойола,
Күмәкләп ҡайтҡан саҡта,
Бәхет моңдары
яңғырай,
Ояһын тапҡан саҡта.

Ҡыйыҡтырҙан тамсы
тама,
Тыуған яҡта тағы яҙ!
Һөйөү һүҙе һәр тамсыла,
Яҙ килә, яҙ, наҙлы яҙ!

**Таңһылыу ҠАРАМЫШЕВА**

## ЯҘ ЙӘШТӘРЕ

Ҡыйыҡтарҙан тып-тып
тамып,
Тамсылап ирей боҙҙар.
Йәшлек ҡояшына ҡыҙып,
Ысынлап илай ҡыҙҙар.

Томандарҙан ысыҡ булып,
Ләйсән булып болоттан
Һибелә шул ямғыр күҙе
Мәрйендәре ҡуллыҡтан.

Ҡарҙан сыға умырзая
Аллы-гөллө бөркөлөп.
Ҡыҙ йәштәре—яҙ
йәштәре
Аға инде эркелеп.

Бөрөләнеп, япраҡланып,
Итәктәрен ҡулбетеп,
Кем тиһәгеҙ, ҡыҙҙар
килә,
Килә икән буй етеп.

Кем тиһәгеҙ, ҡыҙҙар
илай
Яҡтылыҡтан, аҡлыҡтан.
Йәшлек йәше күҙ
сағылта,
Йән ҡамаша сафлыҡтан.

**Ғәбиҙулла ЗАРИПОВ**

## ЙӘШЕЛ ЕЛ

Аңламайым, тамсы
аңламайым,
Ниндәй ил был ерҙә,
ниндәй ил?
Яҙмышыңды юра,
юрама ла,
Әле иҫә бында йәшел ел.

Белмәй һис ул ҡайҙан
килгәнен дә,
Белмәй хатта ҡайҙа
туҡтарға.
Ҡауландарҙы күмә
йәшеллеккә,
Йәшеллеген элә суҡтарға.

Ашыға ул, ҡайҙа ашыға
ул,
Ниңә йәшел шатлыҡ
тарата?
Төңөлөп тә бөткән көйө
илдә,
Һандуғасын ниңә
һайрата.

Онотҡанмы әллә ел
икәнен,
Ҡаулан булып ерҙә
ятҡанын?
Онотҡанмы көндөң элек
уны
Һары япраҡ итеп
атҡанын?

Онотҡанмы килеп
киткәнен дә,
Онотҡанмы һуңғы юлды
ла:
Йәшеллектең мәңге
түгеллеген,
Хатта йәшәү булһа
алда ла.

Яҙмышыңды юра, юрама
ла,
Иҫә генә бирә йәшел ел.
Яҙ һулышы уған
бөркөлгәндә,
Әйҙә, йәшә генә,
йәшә ил!

Миңлегөл ХИСАМОВА

## ИЛАП-КӨЛӨП ҺЫУҘАР АҒА

Илап-көлөп һыуҙар аға,
Хәс тә тормоштоң үҙе.
Илар ерҙә көлә алһам,
Сабырлыҡтың мин үҙе.

Аҡ күңелем яныпярһып,
Ғүмер йомғағын һүтә.
Тыуған ерҙән сыңрап киткән
Ҡоштар ҡайтыуын көтә.

Ҡоштар ҡанаты ҡойола,
Ҡумәкләп ҡайтҡан саҡта,
Бәхет моңдары яңғырай,
Ояһын тапҡан саҡта.

Ҡыйыҡтырҙан тамсы тама,
Тыуған яҡта тағы яҙ!
Һөйөү һүҙе һәр тамсыла,
Яҙ килә, яҙ, наҙлы яҙ!

Таңһылыу ҠАРАМЫШЕВА

## ЯҘ ЙӘШТӘРЕ

Ҡыйыҡтарҙан тып-тып тамып,
Тамсылап ирей боҙҙар.
Йәшлек ҡояшына ҡыҙып,
Ысынлап илай ҡыҙҙар.

Томандарҙан ысыҡ булып,
Ләйсән булып болоттан
Һибелә шул ямғыр күҙе
Мәрйендәре муллыҡтан.

Ҡарҙан сыға умырзая
Аллы-гөллө бәркелеп.
Ҡыҙ йәштәре — яҙ йәштәре
Аға инде эркелеп.

Бөрөләнеп, япраҡланып,
Итәктәрен күлдәтеп,
Кем тиһәгеҙ, ҡыҙҙар килә,
Килә икән буй етеп.

Кем тиһәгеҙ, ҡыҙҙар илай
Яҡтылыҡтан, аҡлыҡтан.
Йәшлек йәше күҙ сағылта,
Йән ҡамаша сафлыҡтан.

Ғәбиҙулла ЗАРИПОВ

## ЙӘШЕЛ ЕЛ

Аңламайым, тамсы аңламайым,
Ниндәй ил был ерҙә, ниндәй ил?
Яҙмышыңды юра, юрама ла,
Әле исә бында йәшел ел.

Белмәй һис ул ҡайҙан килгәнен дә,
Белмәй хатта ҡайҙа туҡтарға.
Ҡауландарҙы күмә йәшеллеккә,
Йәшеллеген әле суҡтарға.

Ашыға ул, ҡайҙа ашыға ул,
Ниңә йәшел шатлыҡ тарата?
Төңөлөп тә бөткән көйө илдә,
Һандуғасын нимә һайрата.

Онотҡанмы әллә ел икәнен,
Ҡаулан булып ерҙә ятҡанын?
Онотҡанмы көҙҙөң әлек уны
Һары япраҡ итеп атҡанын?

Онотҡанмы килеп киткәнен дә,
Онотҡанмы һуңғы юлды ла:
Йәшеллектең мәңге түгеллеген,
Хатта йәшәү булһа алда ла.

Яҙмышыңды юра, юрама ла,
Исә генә бирә йәшел ел.
Яҙ һулышы уған бөркөлгәндә,
Әйҙә, йәшә генә, йәшә ил!

# СӘЛӘМӘТ ТӘНДӘ — СӘЛӘМӘТ РУХ!



Физкультура һәм спорт менән шөғөлләнеү, тәнде сыныҡтырыу йәш быуында рухи тотороҡлоҡ, ихтыяр көсө һәм граждандыҡ ҡыйыулығы тәрбиәләүгә лә булышлыҡ итергә тейеш. Еңел атлетика секцияһында шөғөлләнеүсе ҡыҙҙар (һулдан уңға) — Лариса Баталова (филология факультеты), Рәзинә Тимербаева (биология факультеты), Гөлниса Яңыбаева һәм Рәйсә Ишмурзина (икеһе лә филология факультетынан) Башҡорт дәүләт университетында етеҙ һәм көслө йүгеректәр иҫәбендә. Ярыштарҙа ҡатнашалар, университет һәм район беренселегенә уҙғарылған кростарҙа ла алдынғылыҡты бирмәйҙәр. РФСССР-зың атҡаҙанған тренеры Василий Иванович Кривошеин да йәш спорт һөйөүселәрҙә ныҡышмалылыҡ, уҙаллылыҡ, еңеүгә ынтылыш тәрбиәләү өсөн көсөн дә, ваҡытын да йәлләмәй. БДУ командаһы бөгөнгө көндә Еңеү көнөндә уҙғарыласаҡ еңел атлетика буйынса эстафетаға әҙерләнә. Өс йыл рәттән еңеп килгән спортсыларға быйыл да уңыш юлдаш булһын.

Ю. ҒӘБИТОВ фотоһы.







Бүздәк районының Сабай урта мәктәбендә драма түңәрәге быйыл ғына эшләй башланы. Шуға ҡарамаҫтан, мәктәп артистары үҙҙәрендә лә, күрше ауылдарҙа ла танылыу яулап та өлгөрҙө. Уларҙың һәр сығышын ҙур түҙемһеҙлек менән көтөп алалар.

Драма түңәрәгендә, нигеҙҙә, өлкән класс уҡыусылары шөғөлләнә, ә коллективҡа пионервожатый Зөмәрә Йомаҙилова һәм мәктәптә кластан тыш эштәрҙе ойоштороусы Нәсимә Сәйетова етәкселек итә. Кем белә, бәлки, ҡайһы берәүҙәр ошо түңәрәктән оло сәхнәгә юл алыр.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: репетиция ваҡытында.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.



# МАТУР ЙОЛА

Көн кискә ауышҡас, үҙ эштәренән, уҡыуҙарынан бушаған йәштәр төркөм-төркөм булып йырлашып Салауат Юлаев һәйкәле янына килә. Башҡалабыҙҙың төрлө мөйөштәренән егеттәр һәм ҡыҙҙар «пятачок»ҡа йыйылалар унда. Берәй гармунсы йәки ҡурайсы өҙҙөрөп бейеү көйө уйнап ебәрһә — өстағаң, сылбыр бейеүҙәре башланып та китә. Шау-гөр килеп йәштәр башҡортса йырлайҙар, бейейҙәр, бер-береһенә таҡмаҡтар әйтәләр, шундай күңелле. Бер яҡтан ҡараһаң, рок музыкаға өйрәнгән кешеләргә был ят, ситтән килгән кешеләргә ҡыҙыҡ булып күренһә, өлкән быуын кешеләре өсөн үҙҙәренең йәш саҡтарына бер әйләнеп ҡайтыу ғыналыр ул.

Халҡыбыҙҙың милли геройы һәйкәле янына йәштәр йырлап-бейер өсөн генә түгел, яңы таныштар табыр, әлекке дуҫтарын осратыр өсөн дә киләләр. Күптәрҙең тәүге мөхәббәттәре лә ошонан башлана.

Салауат батыр һәйкәле янына йыйылыу башҡорт һәм татар йәштәренең матур йолаһына әүерелде. Йылы яҙғы көндәрҙән алып, ямғырлы алтын көҙҙәргә тиклем дауам иткән киске уйындарға рәхим итегеҙ!

А. СИРБАЕВ,
БДУ студенты.




# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

«Человек до ста лет дитя! Да если б он и до пятисот лет жил, все был бы одной стороной своего бытия дитя. И жаль, если б он утратил эту сторону,—она полна поэзии. Что такое именины? Почему в этот день ярче чувствуется горе и радость, нежели накануне, нежели потом? Не знаю почему, а оно так. Не только именины, а всякая годовщина сильно потрясает душу».

Бына шундай уйланыуҙар Герценда бик күп. Герцен бик үҙенсәлекле. Һәм ул ҙур психолог. Геройҙарҙың эске донъяһы, уларҙың кисерештәре, фекер йөрөтөүҙәре менән һин үҙең кисергән һәм фекер йөрөткән кеүек булаһың.

Хәҙер ятҡан килеш бер ярты сәғәт кенә һүҙлек уҡыйым да йоҡлайым.

**1953 йылдағы дәфтәрҙән. 11 апрель.**

Иртән тороуға ап-аҡ ҡар яуған. Өшөп уяндым. Бына һиңә яҙ! Кис кенә тәүге йылы ямғыр яуа ине. Апрель ысынлап та алдаҡсы, ышанысһыҙ ай.

Бөгөн «Правда»ла З. Кедринаның Мохтар Ауэзов тураһында яҙылған тәнҡиттең Ҡаҙағстанда тикшерелеүе тураһында бәләкәй генә хәбәр бар ине. 30 ғинуарҙағы ул мәҡәләне мин уҡымағанмын. Подшивкаһын алып уҡып сыҡтым. Абайҙың рус телендәге һайланмаларын алып ҡайттым. М. Ауэзовтың китапҡа Абайҙың тормошо һәм ижады тураһында яҙылған мәҡәләһен һәм Леонид Соболевтың «Поэт-мыслитель» тигән баш һүҙен уҡып сыҡтым.

Абай афоризмдары.

**Человек — дитя своего времени. Но если ты дурен, не обвиняй в этом своих современников.**

**Сын своего отца — недруг народу, сын народа — твой друг.**

**Делись тайнами с тем, у кого нет друзей, дружи с тем, у кого много друзей. Избегай того, кто беззаботен, будь с тем, кто опечален.**

**Гнев без воли — вдовец, ум без печали — вдовец, любовь без верности — вдова, ученый без последователей — вдовец.**

**Поможешь пустому человеку — только себе навредишь.**

**Кричащий в гневе — смешон, молчащий в гневе — страшен.**

**Плохой друг — твоя тень: в солнечный день беги — не убежишь, в пасмурный день ищи — не сыщешь.**

**Теряет надежды лишь безвольный. Ведь истина, что в мире нет ничего постоянного, значит, и зло не вечно.**

**Доброжелатель твой лишь ты сам.**

Абайҙың шиғырҙарын уҡып ултырғанда Рафаэль (Рафаэль Сафин—Т. Ҡ.) инде лә:

— Әйҙә, Рәми, киноға барайыҡ, — тине.

Беҙгә Дамдинов та ҡушылды. Төн ҡараңғы ине. Батҡаҡҡа бата-сума Чоботовоға сыҡтыҡ. Клубта үҙебеҙҙең бик күп егеттәрҙе осраттыҡ. «Анна Каренина» тигән фильм ҡараныҡ.

Ҡайтҡанда йондоҙҙар ҡараныҡ (мин үҙем был эште яратҡас, һәр саҡ башҡаларҙы ла мәжбүр итәм).

— Давай, йырлайыҡ, — тине Рафаэль. «Ҡаруанһарай»ҙы яңғыратып ебәрҙек. Төндәге тауыш урманда ныҡ яңғырай.

Гүзәл, иҫ киткес матур йыр! Киң һәм моңло көй! Бормаланып - бормаланып аҡҡан саф йылға кеүек миңә был йыр.

Рафаэль яҡшы йырлай. Уның бик ҙур йыр культураһы һәм матур, моңло тауышы бар. Роялдә лә башҡорт йырҙарының байтағын башҡара ала, тик күбеһенең һүҙҙәрен белмәй. Беҙ бик йыш киске аштан һуң ашханала рояль янына йыйылабыҙ ҙа, башҡорт, татар һәм рус көйҙәрен тыңлап, оҙаҡ ҡына ултырып алабыҙ. Шакир (Шакир Янбаев — Т. Ҡ.)* йыр башлап ебәрә. Рәйес тә (Рәйес Низамов—



Т. Ҡ.) күңеле төшкән саҡта ҡушыла. Ә мин һәр саҡ мөңгөрҙәп ултырам инде ул! Рафаэль уйнай ҙа, йырлай ҙа. Бик бирелеп, музыканы бөтә йөрәге, йәне-тәне менән тойоп, оҫта итеп уйнай. Туған моңдар беҙҙе үҙ-ара нығыраҡ бәйләй, уның тәьҫирендә беҙ бер-беребеҙгә яҡын һәм йылы булып китәбеҙ.

Беҙҙең шулай шаулашып ултырғандар һуңынан бит иң матур иҫтәлектәргә әйләнәсәк! Бергә уҡып йөрөгән көндәр тормошобоҙҙағы иң яҡты, иң бәхетле көндәр булып ҡаласаҡ. Был студентлыҡ йылдары беҙҙең киләсәктә әҙәбиәттә бергә эшләйәсәк көндәрҙе әҙерләй. Әҙәбиәт институтында уҡыусы әҙәбиәтселәрҙән — беҙ бит тәүге студенттар! Инде үҙебеҙҙең ғаиләгә Марат Кәримовты көтәбеҙ. Ул — һалдат. Хаттарын, шиғырҙарын бергәләп уҡыйбыҙ, тикшерәбеҙ. Рафаэль уға яҙып та тора. Маратҡа беҙҙең өмөт бик ҙур. Шуға ла көтәбеҙ уны. Прозаиктар, тәнҡитселәр, драматургтар кәрәк. Ғабдулла ағайҙы (Ғ. Әхмәтшин—Т. Ҡ.) алыштырыусы булырға тейеш. Ул Әҙәбиәт институтын беренсе тамамлап сығыусы драматург. Быйыл ул беҙҙән китәсәк. «Эх алмағастар» пьесаһын дипломға әҙерләп, бер көндө беҙгә уҡып сыҡты. Фекерҙәребеҙҙе әйткән булдыҡ.

Миңә лә сират етеп бара бит! Уҡып бөтөргә ике йыл ғына ҡалды. Ғабдулла ағай артынан мин дә осаҡмын! Хәҙер инде миңә шиғырҙарымдың тематикаһын да киңәйтеү яғын уйларға, нығыраҡ эшләргә кәрәк. Әле үҙемә оҡшағаныраҡтарын бер дәфтәргә күсереп яҙам. Тәүге йыйынтыҡтың ул нигеҙе булырға тейеш. Өфөлә саҡта Союзға инеп, Мостафа ағай (Мостай Кәрим — Т. Ҡ.) менән байтаҡ ҡына һөйләшеп ултырҙыҡ. Мин уға «Салауат батыр»ҙы уҡыным. Әкиәтте оҡшатманы ул. Теле генә һәйбәт, тине. Янынан тәрән итеп уйларға ҡушты. Ә шиғырҙарҙың тематикаһы тар булыуын әйтте. Үҙенә оҡшағандарын һайлап алып, газетаға ҡалдырып китергә кәңәш бирҙе. Мин ҡалдырҙым, тик редактор Ғафаров уларҙың ҡайһы бер урындары менән килешмәне. Бер төндә беҙ уның менән оҙаҡ бәхәсләшеп ултырҙыҡ. Ул шиғырҙарға редактор булып ҡына, газета өсөн яуаплылыҡ иҫәбенән сығып, үҙен ел-ямғырҙан һаҡлап ҡалыу яғынан ҡарап килә. «Дөрөҫ» шиғыр булһын тик, ә шиғыр шиғыр булмаҫҡа ла мөмкин! Мисалға Мәжит Ғафуриҙың «Ленинизм — минең маяғым» тигән шиғырын килтереп, үрнәк итеп ҡуйҙы. Ләкин миңә был риторикаға алып бара торған үрнәк булып тойола. Ғафуриҙан өйрәнергә, бик күп өйрәнергә кәрәк, ләкин уның тарыраҡ булыуын да күрергә кәрәк. Ҡыҫҡаһы, Ғафаров менән мин килешмәнем. «Шулай ҙа уз һүҙлерәк һин, ҡустым. Бының яҡшыға илтмәүе бар», — тине ул.

Шиғыр газета битендә ҡараҫҡы булып, уҡыусыларҙы ҡурҡытып торорға тейеш түгел. Был уҡыусыларҙы шиғырҙан ситкә этәрә. Шуның өсөн дә бит хәҙер «газета теле» тип аталған термин да бар. «Газета шиғыры» тип йөрөтөлгән уҡыусыһыҙ шиғырҙар ҙа бар.

Мин уға үҙемдең тәүге очеркты — Зоя Космодемьянская тураһындағы «Үлемһеҙ ҡыҙ»ҙы уҡыным. Үҙенә алып ҡалды. Икенсе көндө корректураһын бирҙеләр. Башта Игебаев уҡып сыҡҡан. Корректорҙар менән бер нисә мәртәбә бергә уҡыныҡ, һәм [illegible]ртән Өфө урамдарында «Үлемһеҙ ҡыҙ» витриналарҙа һәм «Совет Башҡортостаны» йәбештерелгән ҡоймаларҙа тора ине. Кешеләрҙең туҡталышып уҡығандары мине бик шатландырҙы. Күп итеп һатып алдым да детдомдағы, интернаттағы таныштарға, иптәштәргә, тәрбиәселәргә ҡалдырып киттем. Килгәс тә Шакир, Рәйес, Рафаэль менән бергәләп уҡыныҡ. Тик был саҡта инде мин үҙемдең был очеркты яратып туҡтағайным, шуға үҙемдең уҡығым килмәне. Шакир уҡыны. Юҡҡа ғына ул шәп диктор булмаған икән! Башҡортостанда уның һөйләгәнен бик яраталар ине. Ғөмүмән, көсһеҙ әйберҙе Шакир уҡығас, һәйбәт ишетелеп китә ала.

(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—33-сө, 37—42-се һандарҙа).

* Т. Ҡ. — Таңһылыу Ҡарамышева.

• Почтанан

## ЙЫЛАЙЫР БАЛАНДАРЫ

...Был хәл 1967 йылдың көҙөндә Өфө ҡалаһында булды. Сентябрь айының аяҙ көндәренең береһендә Башҡортостан Яҙыусылар союзы йәш әҙиптәрҙең семинарын үткәргәйне. Уның һуңғы көнөндә беҙ халыҡ шағирҙары Мәжит Ғафури һәм Рәшит Ниғмәтиҙең ҡәбер мәрмәрҙәренә сәскәләр һалғайныҡ.

Халыҡ таралыша башлағас, Яҙыусылар союзының ул саҡтағы етәксеһе Назар Нәжми ағай, минең ҡулда фотоаппарат барлығын күреп, былай тине:

— Хәҙер Рәшит ағайҙың ҡатыны Сания еңгә киләсәк, һин уны фотоға төшөрөп ал әле!

Беҙ Баязит Бикбай ағай менән баҡсала икәүләп көтөп ҡалдыҡ. Күп тә үтмәне, ҡупшы итеп кейенгән Сания еңгә килде, ҡәберҙең тирә-яғын тәртипкә килтерҙе, сәскәләр гөлләмәһе һалды. Мин ошо мәлдә фотоға төшөрҙөм. Шунан һуң беҙ Баязит ағай менән Туҡай урамына ҡарай атланыҡ.

Күренекле шәхестәр хаҡында, йәшәү һәм үлем тураһында һүҙ сыҡҡас, әҙип былай тип ҡуйҙы:

— Таланттар оҙаҡ йәшәмәй, күрәһең, Рәшит тә илле бергә етә алманы, Бабич та егерме дүрт йәшендә генә һәләк булған.

Ул саҡта Шәйехзада Бабич тураһында ауыҙ тултырып һөйләргә ярамай торғайны, уның исеменә тағылған һәр төрлө **ярлыҡтар** алып ташланмағайны әле. Шуға мин өлкән ҡәләмдәшемдән Бабичтың фажиғәле үлеме тураһында ҡыйыр-ҡыймаҫ ҡына һораштым.

— Был хаҡта һөйләү иртәрәк әле. Һаҡ булырға кәрәк, шулай ҙа, мырҙам, хәтер һандығыңа һалып ҡуй... Башревком типографияһын 1919 йылдың 28-се мартында Ҡыҙыл мәсеткә — хәҙерге Мораҡ ауылы—күсереп килтергәндә таныған артистка Бәҙәр апай Йосопова ла булған. Тәмәстән сығып, Кананикольск ауылына еткәс, ылауҙарҙы туҡтаталар ҙа, Йылайырға боролорға бойоралар.

Бер нисә сәғәттән тотҡондар ошо ауылға килтереп еткерелә. Башҡорт хөкүмәтенә ҡаршы сыҡҡан бер төркөм ҡыҙылдар Бабичты таный ҙа, уны һәм юлдаштарын ҡаты яҙаға тартты. рырға булалар: шағирҙы ат ҡойроғона тағып Йылайыр урамдары буйынса һөйрәтеп йөрөтәләр, әммә арыҫландай йөрәкле йәш егет быға ғына бирешмәй, шунан һуң тотҡондарға ҡәбер ҡаҙырға ҡушалар ҙа, һәр береһен тере килеш соҡорға ташлай башлайҙар. Шәйехзада Бабич ҡыҙыл командирҙың шинелы салғыйына ике ҡулы менән сат йәбешә, тегеһе ҡылысын ҡынынан һурып ала ла, шағирҙың ҡулдарын өҙә саба... Кешеләрҙе терелэй күмә башлайҙар, ҡәбер өҫтө бер аҙ һелкенеп тора.

... Был һөйләшеүҙән һуң байтаҡ йылдар үтһә лә, Шәйехзада Бабичтың һуңғы төйәген табыу уйы күңелдән китмәне, гел борсоп торҙо. Етмешенсе йылдарҙың башында Башҡорт АССР-ы Телевидение һәм радио тапшырыуҙары буйынса дәүләт комитетының үҙ хәбәрсеһе булып эшләй башлағас, Йылайыр яҡтарында йыш булырға, әҙиптең ҡәбере хаҡында мәғлүмәттәрҙе бөртөкләп йыйырға тура килде. Ошоларҙан сығып, шундай һығымта яһаным: был изге урын хәҙерге Йылайыр районы үҙәге Йылайыр ауылында төҙөлгән яңы автовокзалға ҡаршы урынлашҡан метеостанция территорияһында. Хәҙерге заман фәне һәм техникаһы ярҙамында уны эҙләп табыу, мәрхүмдәрҙең шәхестәрен билдәләү әллә ни ҡыйынлыҡ тыуҙырмаҫ.

Һәр хәлдә Йылайыр баландары гел генә күңелдәребеҙҙе әрнетмәһен, бинаһаҡҡа һәләк булғандарҙың әсе күҙ йәштәре һәм хәләл ҡандары түгелгән ер изге урынға әйләнһен, уларҙың яҡты иҫтәлектәренә лайыҡлы һәйкәл үҫеп сыҡһын. Был үткәндәрҙән дә бигерәк, киләсәк быуын өсөн кәрәк.

Солтан ИМАНҒОЛОВ,
СССР Яҙыусылар союзы ағзаһы.

## ДӨРӨҪЛӨК ӨҪКӘ СЫҠТЫ

«Йәшлек» газетаһының 27 мартта «Бабичтың ҡәберен эҙләйек» баш аҫтындағы мөрәжәғәтен уҡыным һәм үҙемдең фекеремде яҙырға булдым.

Мин үҙем Шәйехзада Бабичтың туғаны булам. Минең әсәйем яҡлап, өләсәйем Бабичтың тыуған ауылы Әсәндән 8 километр алыҫлыҡта, Илеш районы Ләйәшты ауылында тыуғанмын (өләсәйем ошо ауылға килен булып төшкән).

Ш. Бабичтың ҡәберенә килгәндә, уны Фәсәхәт әбейем (Бабичтың бер тыуған һеңлеһе) бик яҡшы белә ине лә — ул 1988 йылда вафат булды шул...

Бабичтың 95 йыллыҡ юбилейына арналған шиғыр ҙа һалам.

**Үҙең туҡһан биштә —оло**
**аҡһаҡалһың,**
**Үҙең йәп-йәш егет бөгөн дә.**
**Үҙең һөйгән саф**
**көмөштәй халҡың**
**Һаҡлай һине бөйөк**
**күгендә!**

**Башҡортостан ере —**
**бағбостанда,**
**Сөмбөл, рәйхан гөлдәр**
**үҫтерҙең.**
**Салауатлы, данлы**
**шиғырстанға**
**Үҙ өлгөләреңде өҫтәнең.**

**Ер-күк араһына юлдар**
**һалдың,**
**Ай тәңреһе менән**
**серләштең.**
**Күкрәгеңде биҙәп нурҙар**
**алдың**
**Ер халҡына һиптең,**
**өләштең.**

**Шиғриәтең балҡый —**
**үҙлелеге башҡа,**
**Саф көмөштәй халҡың**
**тәҙәшкән.**
**Ысын исемең яҙылыр**
**мәрмәр ташҡа,**
**Сыңлы мәрйән, алтын —**
**көмөштән.**

**Шиғырстанға йәштәр**
**үрләй-үрләй**
**Эҙҙәреңә эҙҙәр яралар,**
**Гөл баҡсаларыңдан**
**урай-урай**
**Исемеңә йырҙар яҙалар.**

**Уттай булдың яуыз**
**буржуазға.**
**Боҫоп, йәшеренеп**
**ҡалманың.**
**Һин Уралға арнап йырҙар**
**яҙҙың,**
**Тыуған ерҙәреңде**
**данланың!**

**Халҡың өсөн ҡара ҡанға**
**тулды**
**Нурлы, матур ҡоңғорт**
**күҙҙәрең.**
**«Йәшә Ленин! Йәшә Совет!»**
**—булды**
**Васыят иткән һуңғы**
**һүҙҙәрең!**

Г. ХӘСӘНОВА.
Илеш районы.

# Телевидение программаһы: 1—6 май

ТВ

## шишәмбе

### 1 МАЙ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

7.30 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
7.45 «Еңеп сығыу». Телевизион документаль фильм.
7.55 Киноконцерт.
8.50 Мультфильм.
9.10 «Фильм менән оркестр өсөн содо». Нәфис фильм. 1-се һәм 2-се сериялары.
11.20 «Ер—беҙҙең уртаҡ йортобоҙ» фотоконкурсы.
11.25 Концерт.
11.55 Мәскәү. Ҡыҙыл майҙан. Митинг-маевка.
13.35 Күңелле ноталар.
14.35 Хоккей. Донъя беренселеге. Финал төркөмө командалары матчы. Швейцариянан тапшырыу.
**16.35 «Шаян егеттәр» (башҡортса).**
**16.55 «Илһам». Йәштәр өсөн күңел асыу программаһы (башҡортса).**
**17.25 «Яҙғы елдәр». Концерт (башҡортса).**
18.05 «Лабиринтҡа инеү». Биш серияლы телевизион нәфис фильм премьераһы. 1 һәм 2-се сериялары.
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
21.00 «Яратҡандар һәм иҫтә тотҡандар өсөн». Музыкаль программа.
22.35 Эстрада йырының «Интершлягер-90» халыҡ-ара конкурсы.
00.20 «Бейеү, бейеү, бейеү». Симферополдән тапшырыу.

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.45 «Экспромт». Телевизион документаль фильм.
8.00 Ритмик гимнастика.
8.30 Р. Солнцев. «Статья». Совет Армияһының Үҙәк академия театры фильм-спектакле.
11.55 Популяр классик музыка концерты.
13.25 «Атты кем иркәләр?» Телевизион документаль фильм премьераһы.
13.50 Балалар өсөн фильм.
**14.00 «Тыуған ер беҙгә». Милләт-ара программа.**
**14.45 Реклама.**
14.50 Балалар өсөн фильм. «Яҙғы олимпиада, йәки Хор начальнигы».
16.00 Мультфильм.
16.40 Музыка һәм мода.
17.30 «Балыҡсы бесәй». Мультфильм.
17.40 Киносерпантин. Дубль-1.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 Киносерпантин. Дубль-2.
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
21.00 Киносерпантин. Дубль-3.

## шаршамбы

### 2 МАЙ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

7.30 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
7.45 «Ҡомлоҡ араһында үҫкән ағастар». Документаль телефильм.
8.25 Мультфильм.
8.45 «Теп-тегеүәл 3 минуттан». Нәфис фильм. (Беренсе тапҡыр).
10.00 СССР халыҡтары йырҙары һәм бейеүҙәре.
10.35 Киноафиша.
11.35 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. «Маршал Рокоссовский. Тормош һәм заман». Документаль фильм.
13.05 «Төрлө төҫтәге май». Балалар концерты.
13.50 «Бөтәһе лә цирк ярата». Свердловскиҙан тапшырыу.
**14.35 «Тыуған яҡ моңдары» (башҡортса).**
**15.00 «Яҙғы моңдар». Лирик концерт (башҡортса).**
15.50 Лайма Вайкуле йырлай.
16.55 Футбол. СССР кубогы. «Локомотив» (Мәскәү) — «Динамо» (Киев). Финал. Трансляция.
18.50 «Аҡ өйөр». Телевизион документаль фильм (Фрунзе ҡалаһы).
19.10 «Лабиринтҡа инеү». Биш серияლы телевизион нәфис фильм. Премьера. 3-сө серияһы.
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
21.00 «Коллаж». Реклама. Информация. Иғландар.
21.05 П. И. Чайковский. Фортепиано һәм оркестр өсөн беренсе концерт.
21.50 Хоккей. Донъя беренселеге. Финал төркөмө командалары матчы. Швейцариянан тапшырыу. 2 һәм 3-сө осорҙар.

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.45 «Рус биҙәктәре». Халыҡ инструменттары оркестры концерты.
8.25 А. Твардовский. «Ҙур һәм бәләкәй Ватан тураһында». Фильм-концерт.
9.10 Документаль фильм.
9.40 Мультфильмдар.
10.05 «Беҙҙең менән эшлә, беҙҙең һымаҡ эшлә, беҙҙән яҡшыраҡ эшлә» (ГДР).
11.05 «Өмөт еле». Нәфис фильм.
12.20 Мультфильмдар. «Бумбараш». Ике серияლы телевизион нәфис фильм.
15.25 Тәнәфесһеҙ фильмдар. Мультфильмдар. «31 июнь». 2 серияლы нәфис фильм.
18.25 Хоккей. Донъя беренселеге, Финал төркөмө командалары матчы. 1 һәм 2-се осорҙар. Швейцариянан тапшырыу. Тәнәфестә —
19.10 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
20.05 «Мөхәббәт һәм яҙ». Концерт.
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
21.00 Хоккей. Донъя беренселеге.
**21.25 «Яҙ... Май». Репортаж (Башҡорт һәм рус телдәрендә).**

## кесаҙна

### 3 МАЙ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 Мультфильмдар.
8.35 Хоккей. Донъя беренселеге. Финал төркөмө командалары матчы. Швейцариянан тапшырыу.
10.40 Балалар сәғәте (немец теле дәресе менән).
11.40 «Мерджан» ансамбле Ҡырым татарҙары йырҙарын башҡара.
11.55 «Коллаж». Реклама. Информация. Иғландар.
12.00 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
12.40 Ю. Шпитальный.
14.05 Концерт.
14.35 Мультфильмдар.
15.15 Музыкаль хазиналар. В. Моцарт әҫәрҙәренән концерт.
16.05 Телевизион документаль фильмдар премьераһы.
16.45 Мультфильм.
17.05 «Телеэко». Журнал.
17.35 «Ер—беҙҙең уртаҡ йортобоҙ» фотоконкурсы.
17.40 Мультфильм.
18.00 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
18.30 «...Ун алтыға тиклем һәм унан өлкәндәр».
19.15 Шиғриәт минуттары.
19.20 «Лабиринтҡа инеү». Биш серияლы телевизион нәфис фильм. 4-се серияһы. (Премьера).
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
21.00 Вацлав Нижинскийҙың тыуыуына 100 йыл тулыуға арналған балет киҫәһе.
22.45 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 «Гюстав Курбе». Фәнни-популяр фильм.
8.35—11.35 Уҡыу программалары.
11.05 Беҙҙең баҡса.
12.05 «Өмөт». Торлаҡ төҙөлөшө буйынса кооператив тураһында телевизион документаль фильм (Өфө).
**16.30 Тапшырыуҙар программаһы.**
**16.35 Документаль фильм.**
**16.50 «Йәнғор нурҙары». Благовещен ҡалаһы 15-се «Әкиәт» балалар баҡсаһында тәрбиәләнеүселәр концерты.**
**17.20 Иғландар.**
17.30 Ритмик гимнастика.
18.00 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
**18.30 «Таныш түгел таныштар» (башҡортса).**
**19.15 «Башҡорт телен өйрәнәбеҙ».**
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
**19.45 «Башҡортостан» (башҡортса).**
**20.05 Документаль фильм.**
**20.15 БАССР Верховный Советының даими комиссиялары (русса).**
21.00 «Ғәрәсәт көтмәгәндә килә». Нәфис фильм (тәүге тапҡыр).

## йома

### 4 МАЙ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 Һәүәҫкәр композитор Е. П. Шикунов тураһында документаль фильм.
8.30 Мультфильмдар.
9.05 «Шишмәләр. СССР-ҙың халыҡ артисы Н. Мешко алып бара.
9.35 Балалар сәғәте (инглиз теле дәресе менән).
10.35 БССР музыкаль фольклоры.
11.15 «...Ун алты йәшкә тиклем һәм унан өлкәндәр өсөн».
12.00 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
12.40 «Ҡарсыға һәләк булырмы?» «Быуат төҙөлөшө». Владимир һыу үткәргесен төҙөүҙе туҡтатыу өсөн көрәш тураһында.
13.10 «Дуҫлыҡ бейеүендә». Үҙешмәкәр художестволы коллективтарҙың СССР Халыҡ хужалығы ҡаҙаныштары күргәҙмәһендәге концерты.
13.50 Мультфильм.
15.15 М. Мусоргский. «Күргәҙмәнән күренештәр».
15.45 Документаль фильмдар.
16.35 «Алтын әтәс тураһында әкиәт». Мультфильм.
17.05 «Халыҡ көйҙәре».
17.15 Философик әңгәмәләр.
18.00 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
18.30 Прогресс. Информация. Реклама.
19.00 РСФСР-ҙың дәүләт тынлы оркестры уйнай.
19.20 «Лабиринтҡа инеү». Биш серияლы телевизион нәфис фильм. 5-се серияһы.
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
21.00 «Коллаж». Реклама. Информация. Иғландар.
21.05 Көнүҙәк интервью.
21.15 «Былар булды... булды...»
21.45 «Ҡараш».
23.15 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильм.
8.35—11.35 Уҡыу программалары.
11.05 «Телеэко». Журнал.
12.05 Документаль фильм премьераһы. «Испан коридаһы. 1936 йыл». Испанияла халыҡ фронты төҙөү менән бәйле ваҡиғалар тураһында.
**16.30 Тапшырыуҙар программаһы.**
**16.35 Документаль фильм.**
**16.55 Балалар өсөн фильм.**
17.15 «Электролуч» — өмөт яҡтыһы».
18.00 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
**18.30 Башҡортостан.**
**18.50 «Халыҡ биҙәктәре». Әбйәлил районы (башҡортса).**
**19.25 Иғландар.**
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
**19.45 «Замана» (башҡортса).**
**20.45 «Яратам мин һине, тыуған яҡ!»**
**21.05 Реклама.**
21.15 Иллюзион. «Аккаттоне». Нәфис фильм.

## шәмбе

### 5 МАЙ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.00 Республика йәштәр үҙәгенең «Тинерация» йыр һәм бейеү халыҡ ансамбле сығышы. Кишиневтан тапшырыу.
8.30 Беҙҙең баҡса.
9.00 «Һеҙҙең сығыш, артист». В. Ласько.
9.25 Шиғриәт минуттары.
9.30 «Хайуандар донъяһында».
10.30 «Спектр».
11.00 Бөйөк Еңеүҙең 45 йыллығына. Нәфис-публицистик фильм «Маршал Конев тураһында хикәйә».
12.00 Рәсәйҙең суверенитеты. 4-се тапшырыу.
14.00 Балалар өсөн фильм. «Бер ос билдәһе өсөн». (Болгария). Тәүге тапҡыр.
15.05 Мультфильмдар.
15.30 Советтар: власть алыу. 2-се тапшырыу.
16.00 Тамашасыларҙың һорауы буйынса. «Һалдаттар йырлағанда». Совет йырҙары фестивале, Финалдың беренсе туры (23 февраль тапшырыуын ҡабатлау).
18.00 Халыҡ-ара панорама.
18.45 Режиссер Л. Луков фильмдары. Нәфис фильм. «Ике тормош». 1-се серияһы.
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
21.00 Актуаль интервью.
21.10 «Ике тормош». Нәфис фильм. 2-се серияһы.
22.40 «Л. Паваротти СССР-ҙың Ҙур театрында «Шәфҡәтлелек концерты».
00.40 Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.45 Татар халыҡ йырҙарын К. Хәйретдинова башҡара. Ҡазандан тапшырыу.
8.05 «Инзеледа, Инзеледа», Ненец журналистҡаһы А. Т. Лапсуй тураһында документаль телефильм.
8.30 «Серафим Полубес һәм ерҙең башҡа йәшәүселәре». (Субтитрҙар менән нәфис фильм.
10.00 Союздаш республикалар кинопублицистикаһы. «Көн оҙонлого». Совет крәҫтиәндәре яҙмышы тураһында.
10.15 Э. Денисов операһы «Көн күбеге». Чайковский исемендәге Пермь опера һәм балет театры спектакле.
12.15 «Рәссам...» Риганан тапшырыу.
12.55 «Коллаж». Реклама. Информация. Иғландар.
13.00 «Совет Россияһы» видеоканалы.
**15.30 «Башҡортостан» (башҡортса һәм русса).**
**16.35 Н. Асанбаев. «Ҡыҙлы йорт». М. Ғафури исемендәге Хеҙмәт Ҡыҙыл Байраҡ орденлы Башҡорт академия драма театры спектакле.**
**18.50 «Еңеү яҙы» (башҡортса).**
**19.15 Иғландар. Реклама.**
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 Ижади портрет. Г. Карева йырлай (ҡабатлау).
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте. (Сурдо тәржемә менән).
**21.00 «Башкирия» камерный оркестры уйнай.**
**22.05 Документаль фильм.**
22.15 Волейбол. Донъя лигаһы беренселеге. Ирҙәр. Голландия —СССР йыйылма командалары. Голландиянан тапшырыу.
23.00 «Пресс-клуб күрһәтә» ижади берекмәһе. СССР-ҙың ауыл хужалығы проблемалары хаҡында Австрия телевидениеһы фильмы.
00.25 Төнгө сеанс. «Үткән йылдар көйҙәре». Киноконцерт.
01.15 Нәфис фильм (Венгрия). Тәүге тапҡыр.

## йәкшәмбе

### 6 МАЙ

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

7.30 Спорт бөтәһе өсөн.
7.45 Ритмик гимнастика.
8.15 «Спортлото» тиражы.
8.30 «Иртә таңдан». Балалар өсөн тапшырыу.
9.30 «Ватанға хеҙмәттә».
10.30 Иртәнге күңел асыу программаһы.
11.00 Сәйәхәтселәр клубы.
12.00 Сәләмәтлек.
12.45 Музыкаль киоск.
13.15 Бөйөк Еңеүҙең 45 йыллығына. Документаль фильм «Маршал Жуков. Биография биттәре».
14.35 Мультфильмдар.
14.55 «Тамашасылар һорауы буйынса. «Һалдаттар йырлағанда». Совет йыры фестивале. Финалдың икенсе туры. (24 март тапшырыуын ҡабатлау).
16.45 Ауыл сәғәте. Панорама.
18.00 П. И. Чайковский тыуыуына 150 йыл тулыуға ҡарата. «Чайковский». 1—2-се сериялары.
20.30 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
21.00 «Мәңгелек тураһында уйҙар». Йәкшәмбе әхләҡи вәғәзе.
**21.15 «Евровидение» халыҡ-ара ойошмаһында ҡатнашыусы илдәрҙең эстрада йырҙары конкурсы. Югославиянан тапшырыу.**

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Зарядкаға баҫ.
7.45 Союздаш республикалар студиялары фильмдары.
9.15 Туғандаш ҡалалар: Могилев—Габрово. Минскиҙан тапшырыу.
9.40 Балалар өсөн фильм.
11.00 Сәйәхәтселәр клубы.
12.00 НБА профессионалдарының баскетбол буйынса АҠШ беренселеге.
**13.00 Балалар өсөн фильм. «Бужорел».**
**13.10 «Ҡаҙҙы кем ашаған?» Башҡорт халыҡ әкиәте буйынса эшләнгән телевизион спектакль (башҡортса).**
**13.55 Иғландар.**
14.00 СССР-ҙың Халыҡ хужалығы ҡаҙаныштары күргәҙмәһенән «Правда» газетаһы фестивале тураһында репортаж.
15.00 Видеоканал. «Совет Россияһы».
17.30 Планета. Халыҡ-ара программа.
18.00 Ваҡыт. Телевизион яңылыҡтар хеҙмәте.
18.30 Спорт гимнастикаһы. Европа беренселеге. Ҡатын-ҡыҙҙар. Грециянан тапшырыу.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр! (сурдо тәржемә менән).
**19.45 Ҡыҙыҡлы осрашыуҙар клубы (башҡортса).**
21.00 Футбол. СССР беренселеге. «Спартак» —«Динамо» (Киев). Тәнәфестә —Спорт бөтәһе өсөн.
23.00 Документаль фильмдар.
23.30 Волейбол. Донъя лигаһы беренселеге. Ирҙәр. Голландия —СССР йыйылма командалары. Голландиянан тапшырыу.



ЕҢЕҮ·45

Асылғужа БАҺУМАНОВ




Хәтергә ул һалдаттарҙы
Бик ғәжәп теркәгәндәр.
Тереләр араһында юҡ,
Үлгәнен күрмәгәндәр;
Өйҙәренә киткән хатҡа
Сәйер тамға һалғандар:
«Ватан өсөн батырҙарса...
Хәбәрһеҙ юғалғандар».
Ишектәргә ҡара уйҙы
Индермәгән был һүҙҙәр,
Өмөттәрҙе бөтөнләйгә
Һүндермәгән был һүҙҙәр.
Өйҙәрендә илағандар,
«Ҡайтыр» тип
йыуанғандар...
Бөгөн дә көтәләр һеҙҙе,
Хәбәрһеҙ юғалғандар.
Тереләр араһында юҡ,
Үлгәнен күрмәгәндәр —
Тарих шаһит: ғүмерҙәрен
Арзанға бирмәгәндәр,
«Батырлыҡҡа юғалыу юҡ,
Үлем дә юҡ, туғандар!»—
Йылдар аша әйтер кеүек
Хәбәрһеҙ юғалғандар.
Һыуҙарым татып
туйғыһыҙ,
Һулап туйғыһыҙ һауам,
Ерҙе һыға ҡосаҡларҙан
Йәш үләндәргә ауам.
Улар ҙа бит ерен һөйгән,
Тик мәңгегә ауғандар.
Еңел булһын тупрағығыҙ,
Хәбәрһеҙ юғалғандар!

• Сәнғәт оҫталары



Мәшһүр йырсы, РСФСР-ҙың атҡаҙанған, Башҡортостандың халыҡ артисы Илфак Смаковҡа 50 йәш тулды. Юбилей хөрмәтенә филармонияла ҙур концерт күрһәтелде.

Йырсыһына оҡшап, йырҙары ла иҫкермәй икән! Алтмышынсы, етмешенсе йылдарҙа И. Смаков башҡарған йырҙарҙы яңынан бер тыңлауы күңелгә йәнә кинәнес өҫтәне. «Раушаниям — бәғрем» йырын ғына алайыҡ. Алтмышынсы йылдарҙа мәшһүр йырсы ошо йырҙы башҡарғандан һуң күпме ҡыҙға Раушания исеме ҡуштылар. Бөгөн дә был йырҙы тамашасы яратып ҡабул итте.

Талантлы йырсының репертуары бик бай. Тыуған ауыл, йәшлек, мөхәббәт моңдары бөрәүҙе лә тыныс ҡалдырмайҙыр.

Йырсыны яҡташтары, Башҡорт дәүләт ҡурсаҡ театры артистары, тамашасылар юбилейы менән ихлас тәбрикләне.

С. ҒАЙСИН.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Асия һәм Илфак Смаковтар; йырсыны ҡурсаҡ театры артистары ҡотлай.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.



• Яңылыҡтар

## Хушлашыу кисәһе

БДУ-ла күптән түгел «Ирәндек» бейеү ансамбленең 1990 йыл сығарылыш кисәһе булып үтте. Был хушлашыу кисәһе берсә шатлыҡлы ла, берсә моңһоу ҙа ине. Биш йыл буйы бер туғандар кеүек коллективҡа ныҡ эҫенеп бөткәс, айырылышыу ҡыйын шул. Кисәне ансамблдең етәксеһе Е. Н. Варламова башлап ебәрҙе. Ул, тулҡынланыуҙан бер аҙ ҡыҙара төшөп, «Ирәндек» бейеү ансамбленең тормошон, традицияларын һәм Ҡаҙағстанда, ТАССР-ҙа, Дағстанда, ГДР-ҙағы сығыштары тураһында мауығып һөйләне. Быйылғы сығарылышты, уларҙың ансамбль тормошонда тотҡан урынын, айырыуса маҡтап телгә алды. Һәм бейеүселәрҙең бөтәһенә лә «Хореография коллективы етәксеһе» танытмаһын тапшырҙы. Профсоюздарҙың Башҡортостан Өлкә Советы етәксеһе студенттарҙы Почет грамоталары менән бүләкләне. Хушлашыу кисәһе «Ирәндек»тең күңелле концерты менән тамамланды.

И. ХӨББӨТДИНОВ,
БДУ-ның филология факультеты студенты.
Өфө.

## Кәләмдәштәренә һабаҡ

Өфө ҡалаһының Нефтселәр культура һарайында шағирә Тамара Ғәниеваның ижад кисәһе булып үтте. Ул «Уйлы сағым» тип аталды. Кисәне Башҡортостан Яҙыусылар союзы идараһы менән «Аҡ тирмә» клубы берлектә ойоштorҙо.

Шағирә тамашасылар алдында ижады тураһында һөйләне, тематик яҡтан киң ҡоласлы шиғырҙарын уҡып ишеттерҙе. Ул, быныҡ менән генә сикләнмәйенсә, халыҡ яҙмышы, башҡорт милләтенең ҡазалары хаҡындағы әсенеүле уйланыуҙары менән дә уртаҡлашты. Кисәлә танылған сәнғәт оҫталарынан Т. Үҙәнбаева, Ғ. Хәмзин, Р. Солтангәрәева сығыш яһаны. Һуңынан шағирә күп төрлө һорауҙарға яуап бирҙе. Быларҙың бөтәһе лә кисәгә йыйылыусыларҙың күңеленә хуш килде, сөнки һуңғы ваҡытта яҙыусыларыбыҙҙың үҙ ижад кисәләрен үткәреүҙән һүрелә төшөүе әҙәбиәт һөйөүселәребеҙҙе рухи яҡтан нык һыуһатҡан. Ошо йәһәттән Т. Ғәниеваның, үҙендә ҙур ҡыйыулыҡ һәм яуаплылыҡ тойоп, халыҡ алдына сығыуы ихлас күңелдән хуплауға лайыҡ. Ул, ижади бөтмөрлөгө менән бер рәттән, халыҡ алдында граждanлыҡ активлығы ла күрһәтте.

Т. ШАҺМАНОВ.

# Иғландар

## ГОССТРАХ ҮҘЕНЕҢ ХЕҘМӘТ КҮРҺӘТЕҮЕН КИҢӘЙТӘ

1990 йылдың 1 ғинуарынан эттәр ирекле страховка ҡағыҙҙәләрә ғәмәлгә индерелде.

Граждандар, предприятиелар, учреждениелар һәм ойошмаларҙың эттәре (СССР Оборона министерствоһы, СССР КГБ-һы һәм СССР Эске эштәр министерствоһы предприятиелары һәм ойошмаларының эттәренән тыш) страховкаланырға тейеш. Уларҙың ветеринария хеҙмәтенең органдарында билдәләнелгән тәртиптә теркәлгән булыуы мотлаҡ.

Договор буйынса алты айҙан һигеҙ йылға тиклем йәштәге һау эттәр бер йылға страховкалана ала.

Ауырыу һөҙөмтәһендә үлеү, урланыу, стихиялы бәлә-ҡаза һәм бәхетһеҙлек осрағына, шулай уҡ эпизоотияға йәки дауаланмай торған ауырыуға ҡаршы көрәш буйынса саралар үткәреү менән бәйле рәүештә ветеринария белгесе бойороғо буйынса мәжбүри юҡ ителеү осрағына страховкалау үткәрелә.

Страховка суммаһы, эттәрҙең ниндәй тоҡомдан, йәшенә, экстерьерына һәм башҡа характеристикаларға ҡарамаҫтан, 100 һумдан алып (иң кәме) 600 һумға тиклем (иң күбе) билдәләнелә.

Договор страховой агентҡа ҡул аҡсаһы түләү, шулай уҡ эш урыны буйынса ҡул аҡсаһыҙ иҫәпләшеү юлы менән төҙөлә ала.

Бөтә осраҡтарға тариф хаҡы страховка суммаһының 15 проценты күләмендә билдәләнә. Ауырыуҙарҙан үлеүенән, урлауҙан йәки икеһен бергә ҡушып страховкалағанда тариф хаҡы кәметелә.

Страховканы хужаның теләге буйынса бер юлы йәки ике срокта түләргә мөмкин.

Эттәрҙе өс йыл буйы рәттән өҙлөкһөҙ страховкалаған кешегә яңы договор төҙөү өсөн бер айлыҡ льготалы срок бирелә.

Хөрмәтле иптәштәр! Әгәр ҙә һеҙҙе Госстрах хеҙмәтенең яңы төрө ҡыҙыҡһындырһа, уның менән Госстрах инспекцияһында йәки страховой агент аша ентекләберәк таныша алаһығыҙ.

БАССР дәүләт страхованиеһы идаралығы.

•

## ӨФӨ МЕХАНИКА-ТЕХНОЛОГИЯ ТЕХНИКУМЫ

көндөҙгө бүлеккә уҡыусылар ҡабул итә.

Механика бүлегенә тулы булмаған урта мәктәп базаһында 1 курсҡа аҙыҡ производстволары ҡорамалдарын эксплуатациялау һәм ремонтлау һөнәренә. Уҡыу срогы 3 йыл 10 ай.

Технология бүлегенә урта мәктәп базаһында II курсҡа икмәк бешереү, макарон, кондитер производствоһы һөнәренә. Уҡыу срогы 2 йыл 6 ай.

Урта мәктәп базаһында шул уҡ һөнәрҙәргә ситтән тороп уҡыу бүлегенә III курсҡа. Уҡыу срогы 3 йыл.

Техникумға инеүселәр түбәндәге имтихандарҙы тапшыра: көндөҙгө бүлеккә — аҙыҡ производстволары ҡорамалдарын эксплуатациялау һәм ремонтлау һөнәренә математиканан (телдән), рус теленән (диктант), икмәк бешереү, макарон, кондитер производствоһы һөнәренә химиянан (телдән), рус теле һәм әҙәбиәтенән (иншa).

Уҡытыуҙың бөтә формаларына ғаризалар биреү менән түбәндәге кешеләр инеү имтихандарынан тыш ҡабул ителә:

урта мәктәпте алтын йәки көмөш миҙал менән, тулы булмаған урта мәктәп базаһында профессиональ-техник училищеһын «отлично»ға тамамлаусылар.

Уҡытыуҙың бөтә формаларына әңгәмәләшеү һөҙөмтәһе нигеҙендә түбәндәге кешеләр ҡабул ителә.

Тулы булмаған урта мәктәпте «отлично»ға, урта мәктәпте бик яҡшыға йәки, әгәр ҙә был фәндәр буйынса инеү имтихандары булһа, «айырым фәндәрҙә өйрәнеүҙә ҙур уңыштар өсөн» Маҡтау грамотаһына тамамлаусылар.

Тулы булмаған урта мәктәпте, урта мәктәп базаһында профессиональ-техник училищеһын «4» һәм «5» билдәләре менән тамамлаусылар.

Ҡабул итеү тураһында ғариза техникум директоры исеменә ебәрелә, уға түбәндәге документтар бергә һалына: тулы булмаған урта йәки урта белеме тураһында документ (төп нөсхәһе), 086(у) формаһы буйынса медицина белешмәһе, хеҙмәт кенәгәһе йәки колхозсы кенәгәһенән администрация раҫлаған күсермә, 3×4 сантиметр ҙурлығында 4 фотоһүрәт. Паспорт (тыуыу тураһында танытма), хәрби бурысҡа ҡарата мөнәсәбәте тураһында документты ҡабул итеү комиссияһына үҙе алып килә.

Документтар ҡабул итеү ваҡыты:

көндөҙгө бүлеккә: 1 июндән 31 июлгә тиклем.

Ситтән тороп уҡыу бүлегенә 3 майҙан 10 августҡа тиклем.

Инеү имтихандары:
көндөҙгө бүлеккә 15 июлдән.

Ситтән тороп уҡыу бүлегенә 10 июндән.

Уҡыусылар сафына теркәү:
көндөҙгө бүлеккә 25 августҡа тиклем, ситтән тороп уҡыу бүлегенә 30 августҡа тиклем.

Мохтаж булғандар дөйөм ятаҡ менән тәьмин ителә.

Техникумдың адресы:
450054, Өфө ҡалаһы — 54, Октябрь проспекты, 67.

Телефондар: 24-25-10, 24-25-17, 24-27-17, 24-17-38.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
БЕҘҘЕҢ АДРЕС:
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә сыға.
Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС ғың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04273. Заказ № 686.